WASAARADDA HIDD. IYO TAC. SARE

AKADEMIYAHA DHAQANKA

# ISMAACIIL MIRE

Waxaa dejiyey

*Axmed F. Cali "Idaajoo"*

Xamar 1974

WASAARADDA HIDD. IYO TAC. SARE

AKADEMIYAHA DHAQANKA

# ISMAACIIL MIRE

Waxaa dejiyey

*Axmed F. Cali "Idaajaa"*

Xamar 1974



Axmed Faarax Cali «Idaajaa» & Xaaji Aadan «Afqallooc»

Buugagga iyo maqaaladaha uu qorahani qoray

A. Buugagga

1. *Macallin La'aan Isbar Af Soomaaliga - Xamar* 1973
2. *Xiin Finiin* » »
3. *Ismaaciil Mire* » 1974
4. *Engilish-Somali Phrase Book (isaga & C. Aw Nuux)* 1974
5. *Dabkuu Shiday Daraawiishkii (isaga & Yamyam)* 1974

B. Maqaalado Af Soomaali ah

6. *Riwaayadaha - Xidd. Okt.* 1973
7. *Jamaad Dayuurar Ma Soo Ridin - Xidd. Okt.* 1975
8. *Dayuuraddii Jamaad iyo Habka Baarista Taariikhda Dham. Ak. Dhaqanka* 1975

C. Maqaalado Af Carbeed ah

9. *Cabsidu maxay tahay - Al-Daliica.* 1973
10. *Dheregsane gaajeesane moog - Naj. Okt.* 1975
11. *Argagixisada iyo Halganka Waddaniga - Naj. Okt.* 1975
12. *Dumarka: Shalay iyo Maanta - Naj. Okt.* 1975
13. *Aadanaha iyo Xoogga Aqoonta - Naj. Okt.* 1975
14. *Isbihinbihinta iyo Kibirka - Naj. Okt.* 1975
15. *Hawlaha Tiyaatarkeenna: Milicsasho - Naj. Okt.* 1975
16. *Kuma weeye Fannaanku - Naj. Okt.* 1975
17. *Mar Kale iyo Arrinta Tiyaatrkeenna - Naj. Okt.* 1975
18. *Sayid Maxamad iyo Taariikhda - Al-Daaliica.* 1975
19. *Waa Lama-huraan Tusaale-siinta dadkeenna gabay Naj. Okt.* 1975
20. *Qiimaynta Gabaygeenna iyo gabayaageenna - Naj. Okt.* 1975
21. *Ismaaciil Mire: Gabyaagii Dagaalyahanka ahaa - Naj. Okt.* 1975
22. *Soomaaliyaynta Aqoonta: Aragti Gaar ah Naj Okt.* 1975

## INTAANAN BILAABIN

*Ismaaciil Mire waan jeclahay.*
*Rag badan oo gabyi ogaa ayaan*
*Ka door bidaa !*
*Calidhuux baan ka door bidaa !*
*Qamaan baan ka door bidaa !*
*Salaan Carrabey baan ka door bidaa !*
*Ka jecli dhammaan raggii ay isku*
*Da'da ahaayeen ee maansada curinteeda caanka ku noqday !*
*Kuwa hadda gabyana iyaga hadalkooda daa !*
*Sababtuna ma aha inaan qabo raggaas inuu ka gabay badnaa ama ka aftahansaraa. Ma aha sidaas. Waxay tahay waan kuu sheegiye bal dhegta u dhig !*

*Gabayga Ismaaciil waxaan ka helaa waxaanan kuwa kale gabayadooda ka helin.*
*Waxaan ka helaa murti qoto dheer, asii meel dhow oo qof kastaaba dhuuxi karo laga soo qabtay.*
*Waxaan ka helaa kaftan iyo maaweelo kolkii aan akhriyo aan u qoslo, ama ugu yaraan, aan ku farxo.*
*Waxaan ka helaa waano iyo waxusheeg odaynimo oo ruux waliba wax ku qaadan karo.*

*Waxaan ka helaa dhaqan iyo falsafad Soomaaliyeed haddii ay dhab tahay oo ay jirto falsafad aynu gaar u leennahay.*
*Ma aha gabyaa, sida kuwa kale, isla weyn oo murtida afkiisa lagu tiray masuug ku ah.*

*Gabaygiisu arar dheer oo faan ah oo ulajeeddada i illowsiisa maleh. «Halaq iyo mas baan ahay» kuma uu bilaabo sida Salaan iyo Sayidka. Tixdiisa uma ararto, hadduu yeelana waa labo ama saddex tuduc. Toos buu u bilaabaa, wuuna ku sugaa !.*

*Taas looma qaadan karo gabay yari ama af gaabnaan, maxaa yeelay marka horeba ararta dheer macnaheedu gabay aqoon ma aha. Ismaaciil waxay ka ahayd isbihinbihin iyo waxa ay reer Galbeedku u yaqaanniin nafduudsi (self-denial); waana tilmaan ay dadka aqoonta lihi iska leeyihiin.*

*Inuu gabay iyo murti ka buuxay Calidhuux laftiisa ayaa u qiray markuu yiri :*

Ba'da gabay Ismaaciil Miraa buuni ku ahaaye
Beyduu akhriyey weli ma oran yaa beddela kaase!.

*Sayid Maxamadna wuxuu oran jirey : «Gabayga Ismaaciil laaxin ma leh».*

*Dadka gabyaa uma ay badna inay sidaas isugu marag furaan, hase ahaatee marka uu qofi sida Ismaaciil, u caan baxo cid qarin kartaa ma jirto !.*

*Haddii xataa aan Calidhuux labadaas tuduc oran, marnaba shaki iigama jireen inuu Ismaaciil gabay iyo geeraarba buuni ku ahaa. maxaa yeelay waxaa i hor yaal, adigana aan ku soo hor dhigay, in inagu wada filan oo murtidiisii ah oo aynu kaga deeqtoomi karno dadka kale maraggiisa; ha ahaadeen kuwii la noolaa ama kuwa haddeerba nool ee la yiraahdo waxay u dhuun daloq aan murtida Soomaalida.*

*Ma ahayn Ismaaciil nin gabayga doondoona oo habeenkii oo idil siduu erayba eray ugu toosinayo waaberigii dadka u sheega. Nin wuxuu ahaa durbadiiba tixda yiraahda siduu u rabey iyo si too bogona u yiraahda; waana taas midda gabaygiisa i sii jeclaysiisay.*

*Tan ugu daran ee uu aftahannada badankood kaga duwanaa waxay ahayd isagoo aan abidkiis murtidiisa wax dheef ah ku doonin (Material gain). Dhallinyarada, ragga reer miyiga ah iyo dumarka ayuu gabayga u marin jirey goor iyo ayaan; isagoo isla markaas necbaa inuu dadka madaxda ah gabay ku maaweeliyo ama ay ka gabaysiiyaan !.*

*Kibir kama ay ahayn, waxsuu rumaysnaa inay murtidu murti tahay oo aysan habboonayn in waxtar lagu raadsado. Wax badan baa nin madax ahi ii gabay yiri, kolkaas buu isagii isku rogey oo miduu eeday mariyey ! Tusaale waxaa taas*

*kuaga filun gabaygu Carabdheere ee ku jira qaybta afraad ee buuggan.*

*Cumar Xuseen baa beri gabay dheer geela ku ammaanay. Wuxuu tilmaamo iyo wuxuu wanaaggiisa tiriyaba markii dambe ayuu inta daaley yiri :*

*«Ma aan dhammayn geel waxa uu galo kumana dheeraane».*
*Sidii oo kale ayaan aniguna leeyahay: Ma aan dhammayn, umana aan dhowaan, kumana dheeraan taariikhdii iyo tilmaamihii Ismaaciil, in kastaan isku dayo inay maalmo badan qalinka iyo warqaddu isa saarnaadaan oo aan eray walba isticmaalo.*

*Ku andacoon mahayo, ugu dambaystii, in taariikhdii iyo murtidii Ismaaciil baalalkan soo socda ku dhan yihiin, hadalna wuxuu iiga dhan yahay:*

*Waa inaynu inta maqanna raadinnaa, inta gacanteenna ku jirtana sida ugu habboon uga faa'ideysannaa.*

A. F. C. « IDAAJAA ».

Muqdisho, Luulyo 1974

# Juska Kowaad

## QAYBTA KOWAAD

### *GABAYGA IYO GABYAAGA*

Gabaygu dadkeennii hore qiime weyn ayuu la lahaa, sidaas daraaddeedna ninka hibada loo siiyey dadka waa ka soocnaa, waana la tixgelin jirey, warkiisana loo riyaaqi jirey. Meesha uu ninka gabyaa deggan yahay mooyaane geyiga Soomaaliyeed oo idil ayaa magaciisa laga hayn jirey, had walbana maahee waa haddii gabay wanaagsan iyo murti meelmar ah lagu barto. Maamuus aan lala wadaagin ayuu lahaa, joogiddiisana si weyn ayaa loo jeclaa, maqnaanshihiisana waa laga xumaan jirey haddii aan laga nixinba.

Dadkeennii hore kolka ay weerar iyo gebagebo u faarumaysanayaan (1) colka ma ay duulin jirin haddii aan gabayaa la socon. Gabayadiisa iyo geeraarradiisa guubaabada ah ayaa dhallinyarada duullaanka ah geesinnimo siyaado ah ku beeri jirey. Colkaasi inta uu waddada sii hayo wuxuu laabta ku hayn jirey guul iyo lib inuu la soo laaban doono. Ka dhig in colkaasi guuleysto oo uu geel taabo. Maxaa uu ninka gabyaa abaalgud u lahaa ? Saamiga uu colka kale ula siman yahay ka sokow, gabyaaga colku wuxuu lahaan jirey hal dheeraad ah oo loo og yahay, muranna uusan marnaba ka dhici karin; hal-gabay baa la oran jirey ama hal-geeraarshe.

Kolka uu jiilaalku dheeraado oo uu cirku gofo' diido gabyaaga ayaa reer miyigeennii u imaan jireen oo ay weydiisan jireen inuu Eebbe gabay ku baryo, iyagoo laabta ku haya ama rumaysan in ducadiisa samada laga aqbali doono. Sidaas oo kale ayaa ninka gabyaaga ah aan xoolihiisa iyo dadkiisa midnana lagu dhiirran jirin, waxaana la aamminsanaa in sida ducadiisaba loo aqbalo habaarkiisa iyo yu'ashadiisana loo aqbalayo oo uu af-kuleeble yahay . Wadaadka iyo gabyaaguba dhawritaan gaar ah iyo maamuusid ayay mujtamaca ku dhex joogi jireen.

---

1. *Isu diyaarinayaan.*

Gabayaagu wuxuu ahaa warfaafiyaha degmadiisa, wixii xaajo ah ama dood ah oo degmo kale uga xirmana isaga ayaa ka hadli jirey, loogana dambayn jirey.
Waxa dhici jirtey in degmo degmooyinka ka mid ah gabay cay ama aflagaaddo kale ah loo soo mariyo. Kolkaas ayaa degmadii gabayga loo soo mariyey nin ka mid ah oo gabyaa gabay habboon ka celin jirey, isagoo aad mooddo inuu reera hooda u joogo jagada wasaaradda Warfaafinta ee dawladaha casrigan maanta ahi samaysteen.

Kolka ay barwaaqada tahay oo baashaalka loo joogo, nabadina jirto ninka gabya ayaa loo imaan jirey oo laga xu-beeri jirey inuu mariyo gabayo lagu maaweelo, iyadoo ma-caanka murtida lagu raaxaysanayo, markaas baa tixdii uu curiyo dhallinyaro iyo waayeelba la qaadaa dhigi jirey.

Haddii nin gabayaa ah oo la yaqaan saboolnimo la soo dersito wuxuu beegsan jirey boqor ka mid ah boqorradii Soomaaliyeed oo gobollada dalka u kala talin jirey ka hor intaan gumeystayaashu maamulka waddankeenna gacanta ku wada dhigin.
Ninkaasi danta uu leeyahay gabay ama geeraar midkood ayuu ku sheegan jirey, boqorkuna sinaba uguma dhici karin inuu hoojiyo oo qadiyo. Wuxuu, dabadeed, soo laaban jirey isagoo la soo xooleeyey oo afku cad yahay (1) !.

Haddii labo qolo dareen kala galo, col laysu qalqaal-sado, warmaha laysu soofeysto oo wax kala hor joogsada la waayo nin gabyaa ah ayaa loo wici jirey. Wuxuu kala dhex joogsan jirey labada col dhexdooda oo gabay maslax-doon ah ka marin jirey; halkaas baa inta lagu kala dareero gar-ran iyo geedka shir loo ballami jirey. Immisa dagaal oo dad iyo duunyaba huf lagu noqon lahaa ayaa gabayaa baa-jirey ? Allow hadanaase intuu hurivey!

Siyaalahaas aan soo sheegnay iyo siyaalo ka daran oo aan la sheegsheegi karin ayaa gabayaaga loo maamusi jirey, muitamaca uu ku dhex nool yahayna indho gaar ah ayuu ku eegi jirey, wuxuuna u ahaa xiddig ay ifsadaan.

---

*1. Xoolo ka buuxa.*



Dadkeennii hore ma ay haysan qalabka warka lagu tebiyo, saasoo ay ahaydna gabaygu ma qarsoomi jirin. Haddii tusaale ahaan Jigjiga gabay laga tiriyo, toddobaad ama laba ka dib Hobyo, Ayl, Boosaaso iyo Taleex ayaa lagaga haasaawi jirey. Niman fardo cago leh ku jooga ayaa loo dhiibi jirey oo hadba meeshii locla jeedo geyn jirey. Si wanaagsan ayaa nimanka gabayga sida loo soo dhoweyn jirey, lamana sii deyn jirin ilaa la qaybo murtida ay intaas oo dhul ah u soo mareen.

Waxyaalahaas oo idili waxy inoo muujinayaan qii-mihii weynaa ee gabaygu Soomaalidii hore la lahaa iyo mee-sha sare ee gabyaagu dadka uu la degmada yahay iyo guud ahaan nolosha reer miyigaba kaga jirey. Waxaase isweydiin leh waxa gabaygu waayadii hore uu qiimahaas u lahaa iyo waxa uu beryahan hoos ugu dhacay ee ay dhif u noqotay in la arko qof dhallinyaro ah oo tix toban tuduc ah qaybsan !.

Su'aashaas iyada ah siyaalo kala duwan ayaa looga jawaabi karaa. Waxaa la oran karaa dhaqammada shisheeyaha oo ina soo dhex galay ayaa xiisihii gabayga waxyeelleeyey. Waxaa la oran karaa halkiisii hees iyo heello ayaa galay oo iyagaa laga doortay. Waxaa la oran karaa idaacadda dhegeysigeeda iyo akhriska wargeysyada ayaa qaybiddii iyo marintii gabayga hoddeley. Waxaa la oran karaa dhaqan-keennii ayaa isbeddel ku dhacay, sidaas awgeedna kaalintii uu gabygu kaga jirey maanta kama geli karo. Intaas oo idil waa jawaabo meesha ku jira oo aan midna lagu gefsa-nayn. Hase ahaatee, siday aniga iigu muuqato waxa hab-boon inaynu murtideenna fiiro dheerad ah u yeelanno oo aynu sida ummadaha kale ku tiir iyo tacab beelno. Waa waajib qof kasta oo hiddaheenna ku lug leh dusha ka saaran inuu istiilo oo murtideennii hore iyo tan dambeba uu si dhadhan leh u soo handhigo. Waxaa loo baahan yahay in gabayada la laqbeeyo oo mid mid looga faallodo si ayan mar-marsiinyo u helin dadka ku dooda inay gabayadeennu adag yihiin oo aan dhaqso loo dhuuxi karin.

Dadka adduunka oo idili waxay leeyihiin raad ay

---

*1. Ugu horreeya.*

irkadaan, murti iyo taariikh ay qayrkood ugu faanaan markii goleyaasha madasha ah laysugu yimaado. Waxyaalaha laysla soo qaadaa way faro badan yihiin, hase ahaatee waxa hordhigga (1) u ah, aadna loo faalleeyaa waâ gabayga oo hadduu mid dhaxalgal ah yahay dadweynaha adduunku ku dadaalo sidii uu ku baran lahaa, haba ku qasabto inay afka lagu tirshey barashadiisa u xcreystaane. Dad badan oo adduunka ku dhaqan baa maantay akhriya ama yaqaan oo macaansada gabayo aan afkooda lagu tirin, kuna qornayn ee ay dad shisheeye ka ahi mariyeen. Aan ka soo qaadno ninkii gabyaaga ahaa ee Giriigga ahaa oo «Hoomar» la oran jirey. Wuxuu ahaa nin aftahan ah oo boqollaal sano hortood noolaa, maantana dad badani murtidiisii akhristaan. Qof kasta oo barashada murtida dadweynaha adduunka isku hawlay aqoon buu u leeyhay ninkaas maansooyinkiisii, taas oo ay ugu wacan tahay iyagii oo afaf badan loo rogey, dabadeedna lagu akhristo.

Waxaa kaloo jira ninkii Ingiriiska ahaa ee «Shakespeare» la oran jirey oo maalinka maantay ah arday kasta oo dunida ku nool, afka Ingiriiskana wax ku bartay uu yaqaanno. «Dante» iyo «Shawqi» iyaguna waxay ahaayeen labo nin oo gabya, adduunka hadankiisana ku caan baxay, una kala dhashay dalka Talyaaniga iyo Masar.

Raggaas oo idil iyo kuwo kaloo la midka ah laha arrimood ayaa-malahayga-ugu wacan caahixidda ay adduunka ballaaran ku caan baxeen.

A - Waa midda horee, iyadoo gabayadooda ay murti weyni ku jirto, haddii waqtigoodii loo fiiriyo, qofka akhriyana jiidanaya oo ku qashaya inuu sii dhuuxo oo uu eray u dhadhansado. Waxay sida dhabta ah gabayadoodu ahaayeen ama ay haddeerba yihiin kuwo haddaad saddex ama shan goorba marto aadan ka xiiso dhacayn oo aad sii jeclaysanayso; siiba haddii aad afafkooda si wacan u taqaan.

B - Midda labaad waxay tahay hawsha adag ee ay dadka raggaas aftahanka ahi ka dhasheeni ku dhaqaaqeen si ay dadweynaha adduunka u gaarsiiyaan gabayada iyo murtida ay dhaxalka u heleen.



Labadaas arrimood oo aan soo sheegnay ayaa sababhoraad u ah sida weyn ee ay raggaas murtidoodu adduunka ugu faaftaye u saabatay, mantana ay dad badani u qaybsan yihiin, kuna hadaaqayaan goor kastaba.

Waxaan la diimoonayn in ummad kastaba leedahay rag aftahan ah oo loo yaqaan, ha yeeshee waxaa dhacda in labo nin oo gabay isaga mid ah ama midkoodba badsho in kan badshana dadkiisu la haro, kan yareeyana dadkiisu u halgamo, kor iyo cirka meeshiisana geeyo.

Waxaa ayaandarro ah inaynu aragno dhallinyaro Soomaaliyeed oo ka san taagtey dhaqankoodii iyo murtidoodii wacnayd, una hanqal taagtay dhaqammada shisheeyaha iyadoo weynaan iyo sarrayn aan la suurayn karini uga dhex muuqatay. Haddii ay fiiro dabadeed dhaqammadaas shisheeyaha jeclaadaan oo ka dabo ordaan waxba ma ahaateene, waxaa murugo iyo ciil leh inayan u fiirsan oo isbarbar dhigin kooda iyo kuwa dadyowga kale ee loo riyaaqshey. Dhaqan kale iyo murti qalaad oo la jeclaadaa layaab ma laha, waxase layaab leh inaan loo kala fiirsan oo aan la kala ogaan midka fiican iyo kan xun iyo in iyadoon la dhuuxin faraqa layska laalaadiyo oo layska raaco sidii qof indhala' oo la hagaayo.

Dhallinyarada Soomaaliyeed waxa ku habboon intayan nicin murtidooda iyo hiddahooda inay bal cagta u dhigaan oo u fiirsadaan hadduu tuuris mudan yahay iyo haduu gole-sheeg iyo ku-faanid mudan yahay. Aynu dhex galno gabaydii Sayid Maxamed, Raage Ugaas, Ismaaciil Mire, Faararax-Afcad, Calidhuux, Qamaan, Guuleed Jucfe iyo abwaannadii kale ee Soomaaliyeed, murtidana hibada loo siiyey, dabadeedna aynu barbar dhigno kuwa kale. Waxaynu, kolkaas, xaqiiqsanaynaa inaynu innagu odayaasheenna hoos u dhigayno ee ay murtida adduunka sida runta ah heer sare ka geli karaan haddii taas falankeeda aynu qabanno. Ha laygu dhaho, haddii la rabo, waad degdegeysaa oo afkuba labo sano ma qornayn, hase ahaatee jawaabtaydu waxay tahay, «sansaankeeda aan arko, hadda ma arko e !.

## QAYBTA LABAAD

### *ISMAACIIL KUMUU AHAA ?*

Waa laga dheregsan yahay taariikhdii geesigii weynaa, aabbihii dhaqdhaqaaqa cusub ee gobannimadoonka SoomaalIyeed, ammaanduul'hii Daraawiishta; Sayid Maxamed Cabdille Xasan. In kastoo taariikhdiisii aan weli si buuxda loo astaynin, murtidiisiina aan tan iyo haddeer si wanaagsan loo kala qalin, haddana Soomaali iyo shisheeyaba isku daye inay wax ka qoraan; run waxaasi ha ahaadeen ama ha ka been sheegeene. Hase ahaatee waa dhif qoraa si doontaba ha ahaadee u gudagalay raggii iyagu taariikhdaas curinteeda ku wacnaa, welina sida ay mudan yihiin loogama sheekayn; wahsiyi ha ku wacnaato ama aqoon la'aani ha ku wacnaatee.

Waxa jiray rag aan la aantood dagaalkii dhawr iyo labaatanka gu' socdey ee Darawiish iyo gumeysi ka dhex aloosnaa uusan socdeen. Waxay ahaayeen raggii dhirifsanaa, raggu duubka cad xiran jirey, gacantana tusbuxu ugu jiri jirey, raggii nar iyo hoyaatin ka tegey oo xaasaskoodiba halmaamay. Waxay ahaayeen guutooyinkii aan marnaba aqoonsan ama dhegba u dhigin kulayka, fooraha[1] habeenkii soo dhaca, baahida iyo daalka toona. Ciidammadii waxay ahaayeen fardaha fankooda ku qallali jirey, iyagoo aan cidi ku dirqiyin, cidina qori iyo hub kale midnaba la dabo taagneyn. Raggii waxay ahaayeen waa berya iyo fiid ku tallami jirey: Sidee baydun dalkiinna gaalada iyo gumeysiga uga saari kartaan, iyagoon cidna tixgelin iyo abaalgud ka dhawraynin. Tilmaamhaas aan soo sheegnay raggii lahaa waa kuwii Daraawiish la oran jirey, waxaannu dhaafnay mooyaane waxbana kuma aannu darin.

Rag badan oo tirsi leh ayaa ciidammadii Daraawiisheed si gooni ah uga soo muray oo magacoodu intuu dheeraaday meel sare gaarey; geesinnimo ha ku gaaro, gabay iyo aftahannimo ha ku gaaro ama guddoon wanaagsanaan ha ku gaaro e. Waxaa raggaas ka mid ahaa Ismaaciil Mire Cilmi oo aad iyo aad magaciisu u dheeraaday; hadday Daraawiish dhexdeeda tahay iyo hadday dibaddeeda tahayba. Magacdheeridu ma aha wax qof waliba heli karo. Waa tilmaan jiiro dheerdheer loo koro oo aan si fudud loo taabi karin. Ismaaciil caanbixiddaas waxaa u keenay siddex tilmaamood oo aan horay ku soo sheegnay, isuguna darmaday. Geesinnimo ayuu ku sheegganaa, gabay qoddo dheer leh waa lagu yiqiin, talo fiicanna waa ku caan baxay. Taariikhda Daraawiisheed, in yarba ha ahaatee qofkii wax ka yaqaani, Ismaaciil Mire wuu garanayaa, kamana dahsoona kaalintii weyneyd ee uu kaga jirey dagaalkii dheeraa ee Daraawiish iyo Ingiriis iyo gaashaanbuurtiisii ka dhex dhacay intii u dhaxaysey 1899 - 1920kii.

Wuxuu Ismaaciil ku dhashay Laasadaar (1) sannadkii 1862kii. Yaraantiisii hore taariikh faahfaahsan lagama hayo, hase ahaatee waxa hubaal ah inaan noloshiisii hore sina uga duwanayn tii ay markaas reer miyigeennu ku noolaayeen. Sida reer Nugaaleedka kale ayaa reerkooduna xoolaha dhaqan jirey, isaguna dhaqaalaha xoolaha ayuu sidaas daraaddeed ku barbaaray.

Ismaaciil isagoo labaatan wax yari u dheer yihiin ayuu Daraawiish ku biiray. Degmadooda dhexdeeda ayay ahayd meeshii uu Sayid Maxamed ka qalqaaliyey dhaqdhaqaaqiisii taabbagalka noqday, waxaana lagu male weyn yahay inuu ka mid ahaa raggii markiiba dhawaaqa Sayidka u dheg taagey. Ururkii ugu horreeyey ee magaca Daraawiish la baxay raggii unkay ayuu ku jirey.

Maalintaas laga bilaabo ilaa 1920kii markii Daraawiish udubbada loo siibay kaalin weyn ayuu Ismaaciil kaga jirey; wuxuuna ahaa nin Sayidka uga soocmay kumanyaalkii Daraawiishta ahaa ee uu hoggaanka u hayey.

---

*1. Dhaxanta qabowga badan ee arooryada hore soo dhacda.*

*1. Ceel xooluhu aad uga cabbaan oo degmada Buuhoodle ah*

Wuxuu ahaa nin darwiishnimo run ah ku sheeggan oo farriimaha Sayidka hadba sida ay yihiin u fuliya, taasna waxa dhawr jeer oo kala duwan ku ammaanay Sayidka laftiisa iyo daraawiishta kale. Darwiishnimadu waxay beryahaas ahayd tilmaan weyn oo lagu faano, ninkii lagu sheegaana wuxuu isu qaadan jirey nin aan wax ammaan ah lagala harin. Darwiishnimo waxay la mase ahayd tilmaanta tawrinnimda ah ee aynu maanta dadkeenna ku ammaanno, waxayna ahayd gabbasho la'aan aan laga gabban wax alla wixii danta dalku ku jirto ku dhaqaaqiddooda. Darwiishnimadu waxay ahayd gumeysi nacayb iyo deddanaan wixii gumeysi sheegta ama gacan iyo garabba siiya lagu deddanaado; intaasbana Ismaaciil waa lagu yiqiin; raggii ay hawsha wada hayeenna way u qirsanaayeen.

Wuxuu ahaa — Allaha naxariis siiyee — nin ka mid ah ragga Sayidku sida weyn kalsoonida ugu qabey ee aan weligiis iyo waaqiis marnaba dareen ka gelin.

Nin wuxuu ahaa durbadiiba wixii hawl ah oo ku soo aada ku dhaqaaqa, mana ahayn dadka jaadka marmarsiinyaha badan ee waajibaadkooda ka warwareega. Taas iyada ah waxaa marag cad u noqon kara tuducyadan afarta ah ee uu mariyey kolkii uu Sayidku sannadkii 1918kii faray inuu webi Shabeelle iyo Xarunta Laanteeda Beledweyne kormeer u aado, isago markaas ka hor aan marna Nugaal, Bari iyo Mudug dhanna u dhaafin. Intaan Sayidkii amar cadi ka soo bixin ayuu habeenka loo sheegi doono maalinnimadiisii xan ku maqlay inuu kol dhow waddada dheer ee Taleex iyo Beledweyne u dhexaysa cagta saari doono !. Kolkaasuu isagoo raalli ah, asii jidka iyo dhulka uusan weligiis arag ka welwelsan ku maansooday :

*Eebbow akhbaar baa ka timid aabbahay xalaye*
*Eebbow darmaan xoogle baan aad u naaxsadaye*
*Eebbow abiidkay ma arag oodda reer webiye* [1]
*Eebbow ammaankaa ka yeel socoy ikhwaankiiye.*

Waa dhif iyo fara-ku-doon dagaalladii Daraawiisheed

---

1. *Webi Shabeelle; Daraawiishta webi deggan.*



mid uu Ismaaciil seegay, haddii uu mid seegayna mid uun buu ku maqnaa, Si weyn ayuu u aamminsanaa dhaqdhaqaaqa Sayidku hoggaanka u hayey, taasna waxay geyeysiisay inuu jahaadka niyad weyn u hayo oo uu ku bururo ladagaallanka iyo ilaalaynta cadowga dhan kastaba ha laga filee.

Sida saaxiibbadiisa kale, umuu aabo yeeli jirin dhibaha badan ee ka soo gaari jirey guurihii, gulufkii goor iyo ayaanba taagnaa iyo faraska ku joogiddiisii. Waxay Daraawiish tobaneeyo gaarayaa noo sheegeen inuu ahaa nin lagu tilmaami karo inuu Daraawiishta wardoonka ugu qaybsanaa. Gurigiisa intuu u soo hoydey way tirsanayd, had iyo jeerna wareegga iyo u feejignaanta dhaqdhaqaaqa cadowga ayuu u jeebbanaa. Isaga iyo afar nin oo kale oo uu madax u ahaa ayaa xilliyo badan ku abaadey soo-ogaanshaha halka ciidan Ingiriis ahi hadba ka soo dhowaado. Waxay ahaayeen isaga, Axmed Xasan «Aarey», Caligaas Gaaruf, Cabdixayd iyo Axmedqawle. Waxa dhici jirtey inayan bilo dhan miro ma ahee oon xoolaad afka saari jirin, wax kalena ma ahayn ee amarka Sayidka ayaa ahaa inay cidahal ka fogaadaan oo aan laga digniin helin. Ismaaciil isagoo hawshaas ay hayaan tilmaamaya, Ingiriisna u dhaaranaya ayuu tixdan yar ku yiri ;

*Allaylkiyo aroortii waxaan daray*[1] *urquuntaaba*
*Waxaan Oodagooyiyo*[2] *Orgiya*[3] *Urur*[4] *taxaabaaba*
*taxaabaaba*
*Ingiriiska Eebbahay ka go'ay waxaan ilaashaaba*
*Maruun baannu oofaha ka goyn aniyo Aarey e !*

Mar kale waysagii lahaa :

---

1. *Geed mirihiisa la cuno.*
2. *Doox Laascaanood u dhow oo dagaal xumi ku dhex maray Daraawiish iyo Gaalo.*
3. *Ceel Xuddun u dhow oo ay Daraawiishi daar ku lahayd.*
4. *Faras uu lahaa.*

*Nimanyahow Ilaalaan ahay iyo eegi dibadeede*
*Nimanyahow adduunyo uma galo sida ugaareede*
*Nimanyahow darmaan orod leh baan uudka[5] daaqsadaye*
*Nimanyahow Ammaan[6] iyo Jibriil[7] waayey araggoode*
*Waxaan ilaha Yaaheel[8] u tegey inaan u aaraaye*
*Ma inkiro e weligey khidmada waw aroobnahaye*
*Ma illoobin Eebbow raggii eygu gawracaye!*

Tuducyadaan yaryar - sida gabayadiisa kaleba yihiin - waa kuwo muujinaya sida uu Ismaaciil dhaqdhaqaaqooda ugu kal samaa ama aaminka ugu qabey.

## CALI-DHUUX IYO ISMAACIIL

Cali dhuux Aadan oo gabayaa weyn ahaa wuxuu ka mid ahaa raggii markii hore Daraawiish noqday, asii muddo yar ka dib ka baxsaday. Intaasi kuma ay fillaane wuxuu goor iyo ayaan ku dedaali jirey inuu xarunta baabi'iyo oo uu dadka ku diro. Ismaaciil Mire wuxuu ka mid ahaa raggii uu wax badan Calidhuux jeclaystay inuu Sayidka ka baxsado oo xarunta ku ballan furo. Gabayo fara badan oo wada cambaaraγn ah ayuu tirin jirey si uu Sayidka kalsoonida Daraawiishta uga qaado. Taas waayadii hore kuma uu guuleysan, hase ahaatee goor dambe ayay koox yari xarunta ka vaaceen, waxayna ahaayeen kuwii uu Calidhuux ka-tegidda Sayidka ku guubaabin jirey qaar ka mid ah. Calidhuux oo inuu guuleystay ismoodaaya ayaa rag ugu sheekeeyey in Ismaaciil sixran yahay oo la duufsaday.

Taas markii loo sheegayna wuxuu ka yiri saddexdan tuduc gabay laga hayo, asii aan ku male weynahay inuu inta ka badnaa oo uu lumay:

5. *Baad; naq iyo caws.*
6. *Ina Axmed Aadan; darwiish Ingiriisku diley.*
7. *Ina Dhible Xirsi· darwiish isna Ingiriis diley.*
8. *Tog labada dhinac buuro ka xigaan oo ceel leh; degmada Laascaanoodna ah.*



*Ima duufsan Sheekh Maxamedkii (1) duubka ii xiraye*
*Anigaaba diintiyo sharciga laygu daabacaye*
*Adna Reer Subeer daba gashaye duxi ha kaa raacdo!*

Erayadani jawaab wanaagsan ayay u yihiin diradirihii Calidhuux uu had iyo goor wadi jirey. Wuxuu Ismaaciil leeyahay. «Sheekh Maxamed Cabdille Xasan aniga ima duufsan, jidka toosanna inuu igu duwo ma ahee igama weecin. Diinta iyo sharciga Ilaahay ayaan ku taagnahay, adiguse, reer Subeyr waadiga Daraawiish ka doortay oo daba galaye, bal waa waxaad ka heshaa!».

## KORMEER IYO NAFHUR

Sayidku hawlaha muhimka ah ee uu Ismaaciil cuskin jirey waxaa ka mid ahaa-sidaanuu horayba u soo niri kormeeridda meelaha ay Daraawiishtu saldhigyada iyo qalcadaha ku leedahay. In badan ayuu u diray bal inuu soo ilaaleeyo waxa ay hadba qalcadihii Daraawiisheed ku sugan yihiin. Taasi waxay marag u tahay sida weyn ee loogu laab samaa ama darwiishnimadiisa loo rumaysnaa. Sidaas oo kale waxaa loo diri jirey meelaha fogfog oo misana halista ah. Daraawiishina damacdo inay dagaal ku ballaariso.

Ismaaciil waxa uu ku jirey col Daraawiish ah oo mar la yiraahdo isaga ayaa madax u ahaa, marna Xirsi Cartan: colkaas oo la oran karo waxay ahaayeen naftoodhurayaal aan kal cabsata lahayn. Taleex ayaa laga diray, tirsigooduna konton ayuu ahaa, waxaana loo diray magaalada Berbera oo markaas ahayd xaruntii Maamulka Ingiriiska si ay dagaal cabsiin ah uga tuuraan, madaxda Maamulkana u dareensiiyaan inay Daraawiishi guryahooda ku weerari karaan, har, hoyaad iyo raaxana u diidi karaan. Meel dhexe iyagoo maraya ayaa niman dhawr ahi waxay istuseen inay waddada ay hayaan ka leexdaan oo ay waddo

1 *Sayidkuu u jeedaa.*

kale qaadaan, si ay uga nabad galaan degmooyinka Ingiriiska la jirey, Daraawiishtana colka la ahaa.
Ismaaciil wuu ka xumaaday cabsidaas yar ee ragga qaarkiis ka muuqatay, mana garaysan inay daw tahay jidka ay hayaan inay sinaba uga leexdaan.
Nin ragga ku jiray oo Wacays la oran jiray intuu ku halqabsaday ayuu tixdan gaaban mariyey:

*Nin wahsadey Wacaysow ma helo war iyo liibaane*
*Nimankaa waddada jiifsadee laga wayiigaayo (1)*
*Ee siday wax dilayaan qalbigu ina ka waansheeyey (2)*
*Wallahaan ku dhaartaye naagahaa igala waaweyne*
*Waddadaan ku diifaynayaa walahsayow Boode (3)*
*Walaabiga dhashiisaa fardaha loo wanaagsadaye*
*Waagoo guduutaa Berbera lagu waraayaaye*
*Rabbi wuxuu ka qaybshaba wallee wegeredkuu(4) jiidey !*

Tixdaas kolkii uu mariyey hadal dambe looma noqone waddadaa cagta la saaray, hase ahaatee nin baa su'aal weydiiyey oo ku yiri, «Ismaaciilow, inaynu Daraawiish nahay waa layna garanayaaye, maxaynu dadka ku dhihi doonnaa ?». Suu wuxuu durbadiiba yiri. «Waxaynu leennahay Ingiriis baannu u soconnaa oo nabad baannu wadnaa !
Taladaas waa loo wada guuxay, ciddii ay arkaanna sidaas ayay ku oranayeen.

Waxay fardaha ku joogaanba maalintii dambe ayay inta Berbera galeen rasaas oodda kaga qaadeen, soona laabteen iyaga oo aan nin keliya mooyaane qof kale qori

---

1. *Laga cabsado.*
2. *Ina ka walaacay*
3. *Faraskii u kolkaas ku joogey.*
4. *Suun ama shiraac ballaaran oo kooraha fardaha labadooda dhinac isu haya; fardaha caynkooda.*



ka mudin. Ayaantaasi taariikhda Daraawiishta meel weyn ayay ka gashay, waxayna ku aaddan tahay bishii Sibtembar, 1910kii Waxaa la yiri, intii ayan soo noqon ka horow, ayaa rag ka mid ahi inta badda tegey labo ubbo oo biyaheeda ah ka soo dhaansaday, ciidda xeebtana dhawr cantoobo faraqa ku soo guntadeen, si ay Sayidka uga dhaadhiciyaan inay run sheegayaan oo ay Berbera tageen oo ay gubeen !

Sheeko yaab leh oo inaan halkan ku xusaa ay habboon tahay ayaa gelidda Berbera ku xiran. Sheekadaas waxa loo weriyey sidatan soo socota :
Nin reer Berbera ah oo afarrey yiqiin ayaa agtiisa Daraawiish, dagaalladeeda iyo sida cabsi looga qabo lagu soo qaaday. Tix gaaban ayuu halkii ka mariyey oo ahayd :

*Ninkii Teeyo (1) dhaqay baa Darwiish kala tegaayaaye*
*Haddaan tiro riyaa leeyahaan, tuulada ag joogo*
*Ma tunkay i soo qaban haddaanan Timirlahaa (2) dhaafin.*

Wuxuu leeyahay, «War anigu geel ay Daraawiishi iga meersato layguma oga, una tegi maayo. Haddii aanan ceelkaas Timir ah ee magaalada ku ag yaal dhaafin, xaggee Daraawiishi iigu imaan ? Ma Berberey soo geli ? Ma dhici karaysaa ? Maya !».
Waa amar Ilaahe, ninkii sidaas u hadlaayey waxaa dhacday inuu maalintaas ku dhintay dagaalkii ay Daraawiishtu Berbera ka tuurtay ee aannu ka soo sheekaynay,
Waayadaas-sidaad tuducyadaas ka garan karto-wax kale ha la filee, marnaba la fili mayn inay Daraawiishi kelyo u leedahay Xarunta Taliska Ingiriiska col weyn iyo gaade toona midna inay ku soo geli karayso. Ha yeeshee, marar badan bay dhacdaa sida la malaynayo si aan ahayni, taasina sidaas ayay u dhacday.

Raggaas Berbera gubey waxay geysteen awgeed dawladda Ingiriisku waxay ku xukuntay in midkood walba shan

---

1. *Hal magaceed : Geel oo dhan buu u jeedaa.*
2. *Ceel Berbera duleedkeeda ah.*

xabbadood lagu dhufto haddii uu soo gacan galo; qofkii mid iyaga ka mid ah soo gacan geliyana waxaa loo ballan qaaday xoolo badan iyo abaalgud aan yarayn. Maalintaas ka dambow madaxda Ingiriisku il gaar ah ayay Ismaaciil ku eegi jireen, waxayna ku dedaali jireen inuu mar dabinkooda ku soo dhaco; kumase ay guuleysan tan iyo markii Daraawiishi jabtay. Taasina waa sheeko kale oo aannu mooggeeda gadaal ka soo sheegi doonno.

Sidaas si le'eg wuxuu Ismaaciil ka mid ahaa raggii Daraawiishta ahaa ee Boosaaso, Bayla iyo Hobyaba gubey, dagaalkana ka qarxiyey, iyagoo talisyadii Soomaaliyeed oo meelahaas ka kala jirey ku colaadinaya inay garab iyo gaashaan gumeysi noqdeen. Nin wuxuu ahaa had iyo jeer dadka Daraawiish ay colka ahaayeeni cabsi weyn ka qabi jireen. Dagaalladii kulkululaa ee uu Ismaaciil ka qayb galay waxaa ka mid ahaa Cagaarweyne, Beerdhiga, Fardhiddin, Jidbaale, iyo Ruuga. Intaas waxaa u dheeraa isagoo qayb libaax ka qaatay dagaalladii dadkii Soomaaliyeed ee Daraawiish diiddanaa ay kolba soo kicin jireen sidii goobtii «Habarhunbulle» oo kale.

Geelii Miinanle ee Darwaaiish reer Bari ka dhacay sannadkii 1909—10, laguna tilmaamay inuu ahaa geel Soomaaliyi kala qaaddo kii ugu badnaa raggii Sayidku ilaalada ugu diray ayuu Ismaaciil ku jirey. Raggaasi intay xaruntii ka tageen ayay cidihii geela qaaday bartanka u galeen, dabadeedna soo laabteen iyagoo war cad oo halka geelashu joogaan ku saabsan ku huluuban. Markaas ayaa col weyn la diray, kaas oo dad badanna laayey, geel fara weynna soo meersaday.

Ismaaciil darwiish daacad ah ayuu ahaa tan iyo 1920kii, markii dhaqdhaqaaqii baabba'ay Dabadeed reer miyi ayuu noqday, halkaasuuna ku noolaa ilaa uu ku geeriyooday Bannaan-Weyn sannadkii 1951.

Rag daraawiish ahaan jirey waxay noo sheegeen inuu ahaa ninka gabayada Sayidka dad oo dhan ugu badshey. Had iyo jeer, kolkii uu gaboobey wuxuu ku hadaaqi jirey maansooyinkiisii sidii isagoo xaruntii iyo agjooggii Sayidka u jeel qaba, wuuba u jeel qabaye!.



# QAYBTA SADDEXAAD

## *ISMAACIIL IYO GABAYGA*

Lama oga tan iyo haddeer gabaygii ama geeraarkii mid uu mariyo ugu horreeyey. Sidoo kale ayaan la ogeyn waqtigii uu maansadii ugu horreysey curiyey. Hase ahaatee, dadaal dabadi, waxaa noo muuqatay inuu labaatan jirkiisii, haddii kastaba ha le'ekaatee, wax tirin jirey. Sidii ay u lumeen gabayadii hore ee Soomaaliyeed si le'eg bay maansooyinkii hore ee Ismaaciilna u lumeen. Gabayadaannu helnay midka ugu taariikhda fog leh ee gacantayada ku jiraa wuxuu ku siman yahay sannadkii 1904, kolkaas oo ay da'diisu ahayd labo iyo soddon gu'.

Wuxuu daw u leeyahay in lagu tiriyo gabayaaga Soomaaliyeed kuwa ugu horreeya ee uu hadalkoodu ma-dhintaanka yahay, maansooyinkooduna dhaxalgalka yihiin. Waa nin la da' ah raggeennii waaweynaa ee hadal aqoonta loogu deeqay ee Sayid Maxamed lahaa, Calidhuux lahaa, Salaan lahaa, Qamaan lahaa, kuwaas oo gabayadoodu ku soo beegmeen kol aan af Soomaaliga dibadda looga imaan oo aan afaf kale iyo erayo qalaadi sida maanta u barxin.

Gabayada iyo geeraarrada Ismaaciil ee uu intuu noolaa mariyey labo qaybood ayay u kala dhigan yihiin, qayb ah intii Daraawiishi dhaqnayd 1899-1920kii iyo qayb ka bilabata ka dib kolkii dhaqdhaqaaqaasi baabba'ay ilaa 1951.

QAYBTA HORE (1904 - 1920): Run ahaan markii Daraawiish la joogey gabayada la tixgelin jirey ama goor iyo ayaan lagu hadaaqi jirey, lana qaybi jirey waxay ahaayeen kuwii Sayid Maxamed. Nin kasta oo Darwiish ahi wuxuu ku dadaali jirey inuu inta ugu badan oo gabayadaas ah kor ka barto. Markii gabay soo baxo ayaa «Farxadda» (1) la wada imaan jirey salaadda cishaha dabadeed, iyadoo la sugaayo Xuseen-dhiqle oo kolleyba marin doona gabayada Sayidka kii ugu dambeeyey. Waxay maansooyinka Sayidku

1. *Bersaddii habeenkii laysugu imaan jirey oo ay ku kala war qaadan jireen.*

ahaayeen kuwii muujinaayey Siyaasadda uu hadba qolo hebla inuu kula dhaqmo damacsan yahay, meelaha uu rabo in dagaal lagu ballaariyo, Ingiriiska iyo gumeysiga kale wuxuu ka maaggan yahay iyo guubaabo Daraawiishta u jeedda dirkaba. Erayga «Gabay» maansooyinka Sayidka waa lagala xishoon jirey, Daraawiishtuna markay sheegayaan waxay oran jireen «Masafooyinka (1) Sayidka».

Arrimahaas oo idil ayaa sabab u noqday inay lumaan gabayadii Xarunta laga tirin jiray. Rag tirsi leh oo Daraawiish ahaa, Sayidka ka sokow, ayaa gabyi jirey, hase ahaatee waxaa qariyey maansooyinkiisii badda ahaa, macaankana badnaa, qof walibana inuu qaybo halkiisa uga tallami jirey. Saas oo ay ahayd Ismaaciil Mire, wax kastaaba ha ku wacnaadeene, wuu ka duwanaa raggii kale ee gabyi jirey. Isaga gabayadiisii ma wada lumin. In kastoo aan sida kuwa Sayidka loo qaadaa dhigi jirin, haddana Xarunta waa laga marin jirey. Waxay u badnaayeen gabayo jahaad ah oo kuwa Sayidka aad ugu eg.
Wuxuu wax kaga sheegi jirey gaaladii ay colka ahaayeen iyo Soomaalidii ka gees noqotay ee gumeysiga ka raacday.

Sayidka iyo hoggaamintiisa in badan ayuu ammaanay, isagoo mar walba muujinaayay inuu daacad yahay ee aan baqdini waxa uu leeyahay ka yeersiinayn. Sidaannu soo xusnay wuxuu ahaa dagaalyahan geesi ah oo aan dagaallada seegi jirin. Goob kastaa kolkii ay dhacdo ayuu marin jirey gabay ama geeraar uu ku tilmaamayo sidii wax u dhaceen iyo kolba guusha ay helaan inta ay gaarsiisan tahay. Taas waxa uu kala mid ahaa ama kaga dayan jirey Soomaalidii hore ee gabayada jaadkaas ah marin jirtey, siiba Faarax Xasan Cali«Afcad» (2) oo isaga lagu sheegay inuu ahaa ninkii soo rogey gabayada dagaalladu kolka ay dhacaan tilmaanta dheer lagaga bixiyo. Labada gabay ee lagu kala magacaabo «Annagoo Taleex naal» iyo «Shillinkii Xinduugan» ee aannu soo wadno ayaa ka mid ah gabayada Ismaaciil ee caynkaas ah.

Bogagga soo socda waxaannu ku soo qaadi doonnaa gabayadii Ismaaciil uu intuu Daraawiish joogey mariyey, ka dibna waxaannu soo bandhigi doonnaa gabayadiisii dambe iyo faallahooda.

*1. Gabay diineed. Badanaa wadaaddada ayaa mariya.*
*2. Gabayaa caan ku ahaa maansooyinka duullaanka iyo ammaanta fardaha. Wuxuu degi jirey Ximan dhulkii loo aqoon jirey, haatanse Galguduud loo bixiyey. Bilawgii qarnigan ayuu geeriyoodey.*

## *GACALLAW ASTAADKEENNA*

Gabaygan tuducyadaan yar laga hayo waxa uu Ismaaciil mariyey 1904tii kolkii Daraawiishi Gelingaalle Xarunta ka dhigatay ee ay Bari ka soo rogmatay. Siduu u soo baxay haddaannu Daraawiish ka warsannay waxay noogu sheegeen sidatan soo socota:

Nin la oran jirey Ducaale-qarris oo ka mid ahaa raggii Sayidka iyo Daraawiishta colaadda u hayey ayaa rag ay wada degmo ahaayeen ugu sheekeeyey inuu ku riyooday isagoo Sayidka hooto ku gamay, dabadeedna uu si lama-filaan ah uga gabbaday. Sheekadaas markuu sheegay ka dib ayuu mariyey tix gabay ah oo daandaansi iyo aflagaaddo ku dhan tahay, ahaydna:

*Hootadaan Goldheer iyo ka riday Xanamo (1) guudkooda*
*Waxay sii gigleysaba hadday Odala'dii[2] gaadhay*
*Wadaadkii sidee uga gabbaday waa golmarankiiye !*

Hadalku ma daahi jirine waxaa tixdaas laga soo qaaday Cayn dhankeeda koofureed, waxaana la geeyey Xeebta Ayl iyo guryo Daraawiisheed. Sayidka ka sokow, aad bay Daraawiishtii uga xumaatay, waxayna rag iyaga ka mid ahi jeclaysteen in Sayidku ninkaas ku fasaxo oo ay isagoo gacmo xiran xarunta keenaan!. Sida ay runtu tahay Ducaale hadalkaas dhihiddiisa kuma dhici kareen haddii uusan halka

*1. Faro u dhexeeya Heelmaraale iyo Goldheer; gobolka Togdheer.*
*2. Wuxuu u jeedaa Daraawiishta oo uu ku tilmaamayo inay aabbe-laaweyaal yihiin. Sayidka ayay «Aabbe» oran jireen.*

uu degganaa degganayn ee uu Xarunta intaas uga dhow yahay, maxaa yeelay, durbadiiba waxaa soo food saari lahaa rag amarrada Sayidka u heellanaa oo la hubo inay wedkiisaba joogi lahaayeen!.

Ismaaciil Mire tixdaas Ducaale - qarris tix le'eg ama ka badnayd, hase ahaatee kala hallawday, ayuu ka yiri, waxayna ahayd :

*Gacallow Astaadkeenna[1] iyo godolladii Dhoddi[2]*
*Iyo Booso[3] oo gaamurtiyo Calansidoo[4] gaaxxan*
*Iyo Booso[3] oo gaamurtiyo Calansidoo[4] gaaxsan*
*Ararsame sidee uga gabbaday waa golmarankiiye!*

«Sayid Maxamed, faraskiisa Dhooddi, geenyadiisa Booso ah, Calanside oo aan in dhawaale dagaal gelin iyo geesiga Yuusuf oo Soohaad ku jooga, sidee buu Ararsame uga gabban karaa oo uga geli karaa, waaba kuwii aan waxbaba lahayne?!».

Sayidku intaas ugama harine wuxuu Ducaale-qarris u mariyey gabay dheer[7] oo ka billawda :

*Ninka yiri wax baan gani anoo Gol[8] iyo Cayn[9] jooga*
*Ee yiri baddii Garacad[10] baan gudub u weydaarin*
*Godka lagu cadaabyow muxuu go'uhu been sheegay!*

---

1. *Sayidka.*
2. *Faras Sayidku lahaa.*
3. *Geenyo Sayidku lahaa.*
4. *Faras Sayidku lahaa.*
5. *Yuusuf Sheekh Cabdille Xasan oo ah Sayidka walaalkii.*
6. *Faras uu Yuusuf lahaa.*
7. *Ka eego Diiwaanka Sayid Maxamed bogga 13d.*
8. *Sanaag Ceelka Caynabo koofur-bari ka xiga.*
9. *Dalka Ceelka Caynabo ku xeeran.*
10. *Magaalo xeebta Saaran oo Ayl iyo Hobyo u dhexaysa.*



## *DANTAYNA MAAHA*

Sayidku goor walba wuxuu ku dedaali jirey inuu digtoonaado oo aan ogaal la'aan xarunta iyo Daraawiishta dagaal kedis ah loogu soo qaadin. Rag ilaalo ah ayaa loo kala diri jirey dhammaan meelaha weerar cadow laga filaayo; siiba dhanka Ingiriiska iyo tolalkii Soomaaliyeed ee gaashaanbuurta la ahaa. Ismaaciil Mire ayaa ugu weynaa raggii Sayidku hawshaas iyada ah ku qaybin jiray ee ilaalinta dhaqdhaqaaqa cadowga u taagnaa, una dibad meeri jirey.

Abbaaraha 1913kii dabaadigiisii Ismaaciil oo rag uu madax u ahaa, horjoogana ahaa Ceeldhaab ku haysta ayaa ogaaday in degmooyinkii Soomaaliyeed ee ay colka ahaayeen qaarkood Badweyn iyo Cayn soo degeen oo Gubna iyo Burco waqooyigeeda-bari ka soo baxeen. Halkaas waxaa uga muuqday isaga iyo saaxiibbadiis inay habboonaan lahayd haddii col Daraawiish ah Xarunta oo markaas Taleex taal laga soo ambabixiyo oo degmooyinkaas si kedis ah loo galo. Gabay aannu intan soo socota oo gaaban ka hayno ayuu Xaruntii u sii dhiibay isagoo arrintaasna war ka bixinaya, Sayidka iyo Daraawiishtana ku guubaabinaya inay col si degdeg ah u bixiyaan. Wuxuu yiri :

*Aabbow xaqaygii ma deyn igana duugowye*
*Nimankii ikhwaankii dilaa meel dhow soo degaye*
*Dabka xalay Badweyn (1) iiga baxay waa ku diirsodaye*
*Dantayna maaha inaan daayo oo daawadii furo e*
*Raggii aan la dibad meeri jirey doorki laga laaye*
*Kolkii shalay Ammaan[2] laga dileey dib isu laabeene*
*Waa daaluqsaday Xaashigii (3) ugu da' weynaaye*
*Ducaaliyo (4) ma wadin Jaamac Udur inay dambeeyaane*
*Kulay Habaray dooxdaan Illaah deeqi waa badane*

---

1. *Ceel ma'wi ah oo ceelasha Cayn la yiraahdo ka mid ah;*
2. *Ammaan Axmed Aadan; darwiish.*
3. *Waxaa loo malaynayaa Xaashi Fooyaan.*
4. *Ducaale Ileeye.*

*Duullaarka may soo baxshaan dagan kufaarkiiye!*

Guubaabadaas iyo erayadaas diirdiirran ee Ismaaciil Sayidku uma riyaaqin, waana ka xumaaday. Waxay la ahayd inayan habboonayn degmo dhowaan soo degtey oo aan weli isdhigan in lagu soo boodaa inayan waafaqsanayn haafaqsanayn habka dagaalka wanaagsan. Wuxuu dhaliilay korosho la'aantiisa iyo degdegga aan loo baahnayn ee uu jecel yahay in wax lagu farsameeyo. Gabay jawaab ah ayuu halkaas ka mariyey oo u diray, isagoo gaar ahaan Ismaaciil ula hadlaya, guud ahaanna tilmaan ka bixinaya siyaasaddiisa dagaallada ku saabsan ee xirribta iyo askarinnimadu ku dheehan tahay. Wuxuu ka bilaabanayaa :

*Ismaaciil Mirow taladu waa aydin kaa maqane :*
*Maandhow ummuurtaadu waa ababa'deediiye*
*Maandhow adduun wuxuu ahaan waadan idadayne*[1]

Dabadeed, siduu Sayidku jeclaa iyo tabtii la hagaagsanayd ayay arrintii ku ibo beeshay, degmooyinkiina col laguma saarin, wixii lagu fali lahaana dib baa loo dhigtay inaa ay habboonaatay.

## *DALKII QAATAY*

Sheekooyinka dhaxalgalka ah ee Imaaciil Mire reebay, kuna saabsan dal jacaylkiisii iyo gaalo nacaybkii lagu yiqiin waxaa ka mid ah middan:

Markii dagaalkii «Ruuga» dhacay, Koofilna lagu diley ayaa dawladdii Ingiriiska wareer lama-filaan ahi la soo gudboonaadey. Daraawiishtu iyadoo ka cabsanaysa colaad dhankaas uga timaadda ayay rag badan iyo hub tirsi leh ku xoojiyeen meelihii qalcadaha ahaa ee ay degi jireen. Ismaaciil Mire ciidan uu ku jiro oo xulanshi ah ayaa Shimbabiris loo diray oo Taleex laga ambabixiyey. Muddo door ah ayuu qalcadda wax ka ilaalinayey, wareegna waaba u dheeraa.

---

1. *Waadan garanayn; wadan malayn karayn.*
2. *Faadumo dhoorre (Xabbado).*



Maalintii dambe isagoo halkaas jooga ayaa niman socoto ahi uga yimaadeen. Halkii uu reerkiisu ka oodnaa ayay saantoodu ka soo jeedday, waxayna farriin uga wadeen afadii[2] u dhaxdey. Markay iswaraysteen ayay waxay warkii ugu dareen, «Afadaadii way caraysnayd, oo waxna ma cunto, mana seexato, har iyo hoyaadna way kala tageen. Waxay goor iyo ayaan ku haysaa: Ismaaciil aaway Xaggee buu jiraa iyo meelmaa lagu sheegay ?» Marka sidaas laysku waraysanayo wuxuu reerka ka soo maqnaa -sida uu gabayga ku sheegi doono - saddex dayrood, ha yeeshee raggii maalintaas joogey nagu yiraahdeen, «Intaas kaba badnayd». Dumarkuna waxaa run ah inayan adkaysi badan u yeelan karin saygooda oo saddex dayrood daaye saddex habeen ka dhaxa.

Hadalkaas afadiisa looga soo sheegay Ismaaciil wuu garaystay, gabay buuna ka soo qaaday. Wuxuu ogaadey nin Nuur la oran jirey oo Darwiish ahi inuu Taleex u ambabaxayo, markaasuu soo qaaday maro Dal-la-helay lagu ma-



*Faadumo Dhoorre*

gacaabi jirey oo waagaas maryaha la qaato iyada iyo khaylidu ugu qiime roonaayeen. Maradii ayuu afadii u dhiibay, Nuurna wuxuu qaybsiiyey gabaygan oo ah :

*Nuurow adaa lagu diroo qaban dalkeenniiye*
*Adigaa darmaantii qabsaday igama duulow e*
*Markuu waagu daalaco adaa dawga sii mariye*
*Ikhwaanow Dariiqay (1) jirtaa Dahabadaydiiye*
*Dan la'aan haddii ay u dhigi **Damal (2)** karuurkeeda*
*Oo ay dabaylaha ka geli daharkii weynaaday*
***Saddex dayro dayrood ma arag aniyo Doolaabe (3)***
*Dacalkaan ka soo jirey indhaha daale gabadhiiye*
*Hadday dhogor - dulbaaxley qalbigu dalankacaayaaye*
*Duunkaygu jeeruu u tago dulugle weeyaane !*
*Cudur duumo say tahay anfaco wayan deyihayne!*
*Danabkiyo raggaygii lumay bay duudsi leedahaye!*
*Waxaan diiday anigoo yar bay damacday shaalleeye !*
*Dooc igama oga naagahaa diibka shidayaaye !*
*Nin astaadku soo diray oo deyrran (4) baan ahaye !*
*Dalkii qaatay iyo kaymahaan Doofilkii (5) dhigaye*
*Durgufkii ka haray gaaladaan dooy ka ridayaaye*
*Dooyadi Ilaalada waddiyo dooxataan ahaye*
*Dayac tira dhaha reerkii intaan dibadda meeraayo*

---

1. *Magac kale oo ay Xarunta Daraawiisheed lahayd. Waxaa loo jeedaa Dariiqada Saalixiya.*
2. *Hal uu lahaa.*
3. *Faras uu-mindhaa-gabyaagu lahaa.*
4. *Diyaar ah; aad u heellan.*
5. *Shaydaan ; wuxuu u jeedaa sarkaalkii Ingiriiska ahaa ee la oran jirey «Richard Corfield» (Koofil) ee Dulmadoobe lagu diley 1913kii.*



*Dal-la-helaydana u gee qalbigu hawgu diirsado e!*

Maxay tahay daacadnima taas aynu maqalnay ka weynu? Waa maxay daljeclida ka weyni midda ku illowsiisa dantaada gaarka ah iyo midda gurigaaga? Ma daacadnimo iyo Darwiishnimaa u dhimman ninka yiri:

*Dooc igama oga naagahaa diibka shidayaaye*
*Nin astaadku soo diray oo deyrran baan ahaye !*

Wuxuu qayb ka qaatay dilkii Koofil, haddana wuxuu ku camal jiraa inuu gaalada sii cirib tiro oo uu israaciyo, dalkana dhammaantood ka sifeeyo.

*Dalkii qaatay iyo kaymahaan doofilkii dhigaye*
*Durgufkii ka haray gaaladaan doy ka ridayaaye !*

Aan u laabto oo dib idiin xusuusiyo tuduc tixda ku jirey oo macne weyn leh.

*Waxaan diiday anigoo yar bay damacday shaalleeye !*

Wuxuu leeyahay: «Afadaydu-Alle ha cafiyee-waxay iga rabtaa inaan maanta oggolaado wixii aan diidey anigoo inta ka dhallin yar. Waxay rabtaa inaan guryaha ag joogo oo aan dagaallada heerka cusub galay ka haro». Waxa uu tuducaasi inoo sheegayaa inuu Ismaaciil isagoo yar dagaalka cadowga ka sarraysiiyey wax kasta oo dan gaar ah loo malayn karo; kuna uu faani mahayee waa run taariikhda waafaqsan, sidaannu ku soo sheegnay qaybtii labaad ee juskan.

## *HA FURFURIN DERMADA*

Tanina waxay ka mid tahay sheekooyinka waddaninimada leh ee lama-dhaafaanka ah. waxay rag Daraawiish ahi weriyeen in Sayid Maxamed ciidan uu Ismaaciil ku jiro meel u diray oo uu kula ballamay inayan degmada ku leexleexan, si aysan uga baaqsan hawsha loo saantay. Goor galab ah ayay degmooyinkii ku soo beegmeen, dabadeedna ammaanduulihii ciidanka ayaa raggii wuxuu siiyey muddo yar oo ay carruurtana ku soo arkaan, dumarkoodana kula soo ballamaan. Muddadii oo aan dhammaan ayaa ammaanduulihii siiri ku dhuftay oo inay fardaha fuulaan ugu baaqay.

Ismaaciil Mire oo maalintaas ka hor 19 bilood maqnaa, afadiisii Faaduma tegiddaas haatana oo haddana degdegga ah aad bay uga xumaatay, waxayna jeclayd. inuu maalmo dhawr ah iyo habeenno joogo. Gabayaagu dadka kale ka garasho dheere, kolkii uu astaamahaas oo dhan gaaridiisii ka dareemay ayuu isagoo kadallooba gabaygan caanka noqday ku yiri:

*Faadumoy falaadkayganaan fiiro kaa bariye*
*In faseexad loo wada hadlay gobi ku faydaaye*
*Fahmadaba adaan qaadan baad feero hadashaaye*
*Fillan[1] naag taqaan waa ibleys furuq-alluu-keenye*
*Fidmadeeda xaajada adaa faraya shaalleeye*
*Ferenjaan ilaalaynayaa foos[2] ka soo baxaye*
*Feddadaan wareegaa sidii farow[3] ugaareede*
*Ma furfuro habeenkii guntiga foore soo dhacaye*
*Fakayoonka[4] iyo gaarka badan feeyigaan bidaye*
*Xeeryahan fandhaallaysan iyo Faarac[5] labankeeda*
*Fujaamadan la soo sidiyo Foonka[6] malabaysan*
*Fartaydaa anaan saarin baan fuuli Looshane e[7]*
*Inaan adiga kaa fiigayaad igu filaysaaye*
*Furuq igu dilaa naag kalaan faraha saaraaye*
*Ha furfurin dermada layga waa inaan fariistaaye*
*Foolkii Astaadkaan ku helay faydo iyo khayre*
*Faataxo markuu ii maraan farax dhaqaaqaaye*
*Ma fakhriyo shareecada ninkii faraqa haystaaye !*

Waxaad gabaygan ka garnaysaa inuu Ismaaciil Faadumo jeclaa, ha yeeshee uu dalkiisa iyo diintiisa ka jeclaa;

---

1. *Muran; googoosi.*
2. *Eray asalkiisu Ingiriis yahay oo loola jeedo ciidan badan (Force).*
3. *Gumburi; dameer-farow.*
4. *Taagnaan; digtoonaan badan.*
5. *Hal magaceed.*
6. *Buux; Weel buuxa.*
7. *Faras uu 5 sano ku dhowaad fuuli jirey.*



waxaad erayadiisa ka garan karaysaa inuu reerkiisa jeclaa, ha yeeshee uu ilaalada cadowga iyo jahaadka gaalada ka door bidi jirey. Guud ahaan waxaa gabayga laga dhex fahmi karaa waddaninimadii Ismaaciil iyo siduu Madaxnimada Sayidka u aamminsanaa. Bal dhegta u dhig, una fiirso marka uu leeyahay:

*Ferenjaan ilaalaynayaa foos ka soo baxaye*
*Feddadaan wareegaa sidii faraw ugaareede.*

Ferenjigu waxa weeye oo uu ula jeedaa ciidammadii Ingiriiska ahaa iyo kuwii kale ee gaashaanbuurta la ahaa, feddeduna waxay tahay meelaha uu Ismaaciil ku abaaday oo waaqlada ah ee aan cid iyo reer toona uga dhoweyn. Waxaad kaloo in yar ku joogsataa :

*Foolkii Astaadkaan ku helay faydo iyo khayre*
*Faataxo markuu ii maraan farax dhaqaaqaaye*
*Ma fakhriyo shareecada ninkii faraqa haystaaye !*

Waxaa iyana layaab leh inuusan gabayaagu illoobin inay Faadumo haween tahay, lagana yaabo inay ku malayso inuu iyada ka warwareegaayo ama uu dumar kale meelo ku leeyahay ee uusan intaas oo idil jahaad ku maqnayn. Si markaas ayan u masayrin ama u hinaasin ayuu - naxariistii Allaha siiyee - gole lagu dhan yahay ugu ballan qaaday inuusan iyada marnaba dumar kale u dhaafayn, hadda ka dibna u jeedin guur haween kale. Waysagii lahaa :

*Inaan adiga kaa fiigayaad igu filaysaaye*
*Furuq igu dilaa naag kalaan faraha saaraaye*

Taas kama uu dhabayn oo waysaga Dhiimo guursaday; in kastoo ay 'abada waqti kala fogaayeen. Waxay rag Daraawiish ahi ku sheekeeyeen in markuu Sayidkii gabaygaas maqlay oo uu erayada ku jira dhadhansaday saddex bilood oo fasaxa Ismaaciil siiyey. Fasaxaasi wuxuu u soo jiiday inuu reerkiisii ku dhex nasto oo uu ilmihiisa intii muddo ah - haba gaabnaatee la joogo. Wuxuu fasaxaas laftiisu ina tusinayaa maskaxda weyn ee Sayidka ku jirtey iyo naxariista uu ciidammadiisa u hayey.

Waxay haddana ahayd dhiirrigelis iyo ogaal uu ogaa inay saddexdaas bilood oo nasashada ahi ay Darwiishkaas u keenayso adadkaan iyo firfircoonaan tii hore ka weyn, sidii bayna noqotay.

## *ANNAGOO TALEEX NAAL*

Khaliif Shiikh Cabdille oo ay Sayidka walaalo ahaayeen, madaxna ka ahaa Xarunta Laanteedii Webi Shabeelle ayaa 1913kii Taleex u soo dhiibay awr badan oo sidda hub, rasaas iyo dhar. Iyadoo Doollo la soo marinaayo ayaa waxa arkay niman Soomaali ah oo ay Daraawiishta col ahaayeen, dhanka Ingiriiskana ka soo jeedey. Intay ordeen ayay Burco tageen oo ka war geeyeen, dabadeedna waxa lagu soo bixiyey col Soomaali ah oo uu Ingiriisku soo hubeeyey. Awrtii Daraawiisheed oo meesha «Beer» la yiraahdo maraysa ayaa colkii halkaas ku dhacay, waxay siddeyna ku taabay, raggii wadayna wax la laayey iyo wax la dhaawacay ayaa laga dhigay. Firxadkii[1] kolkii ay Taleex tageen, ayaa Sayidkii qalqaalay col Daraawiish ah oo aarsidoon ah. Nimankii safarka dhacay xoolahoodii ayaa colkaasi mooradugay; kuwaas oo Ingiriiskii Burco joogey iyaguna qaylo kula dhex dhacay. Koofil col uu madax u yahay oo Soomaali iyo caddaanba leh iyo ciidankii Daraawiisheed oo xoolihii wata ayaa goor subax ah meesha Dulmadoobe[2] la yiraahdo dagaal xumi ku dhex maray. Goobtii Daraawiish baa heshay, Koofilna halkaas ayaa lagu diley. Markii Taleex la yimid ayaa Sayidku Ismaaciil ku amray inuu ka sheekeeyo wixii ay xoolo heleen, sidii dagaalku u dhacay iyo wixii intii ay duullaanka ahaayeen la soo gudboonaadey. Suu wuxuu yiri:

*Annagoo Taleex naal jahaad taladi soo qaadnay*
*Toddobaatan boqol oo Darwiish togatay neef doora*
*Sayidkayagu tii uu na yiri Torog[3] ku heensaynay.*

1 *Intii geeri ka baxsata dagaal dabadiis.*
2. *Buur u dhaxaysa Beer iyo Kirir: degmada Burco.*
3 *Faras.*



*Shakadaha intuu noo tebbedey noogu tacab qaybi*
*Ilaahay ha tabantaabiyee ducada noo tuumi*
*Wareegada rag baa waxay teweli yaan wax kaa tegine.*
*Annana tawlka qaalmaha nin iyo tulud u soo saarray*
*Sibraar caano geel loo tabcaday Talax ku sii maallay*
*Tiirkii Rasuulkiyo sharciga toog ku wada fuullay*
*Galabtaa taxaabiyo kadlaba toobiyaha raacnay*
*Habeenkii fardaha waw turraye taag ku sii mirannay*
*Tun biciida lagu qoofalyow xamashka loo taabey*
*Talaaduhu markii ay dhaceen teleley oo reemay*
*Tixda gabay markii aan akhriyey toose niman jiifey*
*Tiraabkaygu meeshuu ka baxay la isku soo tuumi*
*Salaaddii markii aan tukadey yaarka kaga teednay*
*Togga Ulasameed dooyadii horay u tuuryaynay*
*Intay Timacad[1] noo soo arkeen marada noo taage*
*Annaguna jahaad kama tagnee tiimbad ugu roorray*
*Sengeyaal tabaadey iyo gool weerarka u tooxnay*
*Tiiraanyo ololkii dhulkii Taani naga qaadday*
*Tollaala'ayda qaylada Berbera tahan la weydaari*
*Taambuuglevaashii iyo kuway tebeysey soo gaare*
*Taysaha gugii oo hanqaray tininigtii yeedhay*
*Talo-xumada awrtuu u xiray baqe taraarsiinnay*
*Girligaanku[3] meeshuu turqaday lagu tunsii geela*
*Tirsan maayo uunkii tirmiyo tulushle Iiddoore*
*Turjubaannadii iyo halkaa koofil lagu toogey!*
*Gaaladu waxay tacab lahayd taabnay galabtaase*
*Maadhiin, turaabtaa ka badan tuurta kaga qaadnay*

1. *Ingiriiskuu u jeedaa.*
3. *Qori Ingiriisku ku dagaallami jirey oo raasas-qaad weynaa*
4. *Qori sanco Ingiriis ah oo berigaas lagu dagaallami jirey*

*Tukihii intaan niman u waray tobanle roo qaatay*
*Gebagebo u tooxnoo kufriga Maarre, kaga teedney*
*Tafwareeman maynine intaan tubay ku aynshaadey*
*Galabtaa carraabada ku timid turugga Buuhoodle*[1]
*Habeenkaa ninkii tabar lahaa tarantarree gaarka*
*Habeen kale Tagaabeeye*[2] *iyo tu'innay Hayllaawe*[3]
*Habeen kale Taxaasheey Nugaal godan u tuuryaynay*
*Habeen kalena tuurah Cadduur*[4] *toolin kaga maallay*
*Habeen kale Dariiqada tubnoo Toosan lagu qaybsey*
*Toban gool tabaadiga dhigiyo toban unuun-gooyo*
*Iyo toban tiftii hore rimoo taani lagu qooqshey*
*Iyo toban abeer tawllanoo tixinka qaalmooda*
*Iyo toban irmaanoo aniga la igu taageeray*
*Iyo taan eryoon jirey markay tubantahee joogto*
*Been laguma tookhiyo afaan taabud noqonayne*
*Intaa xarunta waa tubay xaq waa lagu tanaadaaye*
*Warka Tuurre*[5] *waa laga hayaa tan iyo Iimey e*[6]
*Suldaan Ruunnd*[7] *loo tebi inuu tuuladii*[8] *gubaye*
*Waa Xamar tarrara oo misana taab ku sii daraye*
*Taltallaabsigiisiyo kabtiga tabo kaluu dheere*

---

1. *Xarunta Degmada Buuhoodle; G. Togdheer.*
2. *Geed gob ah oo Qawlo iyo Mataano halka ay isaga darmaan ku yaal; Degmada Taleex.*
3. *Geed gob ah oo Qawlo u dhow; Degmada Talee.*
4. *Dhul iyo ceelal dhawr ah oo Laascaanood u dhow.*
5. *Fardihiisii mid ka mid ah oo uu maalintaa ku degaal galay.*
6. *Meel ku taal Webi Shabeele xaggiisa sare; halkii Sayidku ku dhintay.*
7. *Boqorkii Roomeankii hore*
8. *Berbera ayuu u jeedaa.*



*Tafantoofka gaalkuu u dliey waa tixgeliyaaye*
*Tuludna uma godlaan reeruhuu Tawi ka saanyadaye*
*Anigana tis bay galay intaan col ugu taagnaaye*
*Timo-soohanlow Eebbahay kuma tabaaleeyo!*

Gabaygani wuxuu ahaa gabaygii Sayidku uu Koofil u tirshey[1] ee caanka ahaa kii ka horreeyey oo ay isku maalinta soo baxeen, isku goobtana lagu mariyey, iyadoo lagu diganaayey ciidammadii Ingiriiska oo uu facsharku raacay. Waxay ila tahay inaad, akhristow, aad ugu bogtey sida uu gabayaagu dagaalkii u tilmaamay iyo sida uu uga warramay maalin kasta iyo habeen walbaba halka ay ku sugnaayeen iyo waxa ay qabanayeen.

Ismaaciil wax kale kuma tilmaami karro inaan niraahno mooyaane, 'Wuxuu ahaa askari daacad ah oo si wanaagsan wixii hawl ahaa oo loo diray uga soo dhalaalay oo rumaysan dhibtii uu galay in la galo inay mudan tahay! Wuxuusan, haddana, illoobin oo la oran karaa waa ku sugay ammaanta faraskiisii Tuurre lagu magacaabi jirey; kaasoo u suurageliyey inuu wuxuu Ingiriis ku markaday ku markado, dabadeedna Koofil oo meyd ah uu ka dul geeraaro!. Tuulada uu leeyahay Tuurraa gubey waa Berbera oo sidaan horay ku soo xuusnay ay beri rag Daraawiish ah oo 50 ahaa, Ismaaciilna ku jirey ay intay galeen rasaaseeyeen.

## *DAAR BAAN DHISAAYAA*

Ismaaciil murtida iyo odaynimada ka sokow wuxuu ahaa kaftanlow bulshey ah; taasna waxaa laga garan karaa guud ahaan gabayadiisa, gaar ahaanna tixdan soo socota ee uu mariyey ka dib kolkii qalcadaha Taleex la dhisay san-

---

1. *Ka eeg Diiwaanka Sayid Maxamed; Sh. Jaamac, bogga 60.*

nadkii 1913kii. Meelo badan ayay Daraawiishi qalcado ka dhisteen iyagoo dano askareed ka lahaa, doonayeyna inay meelaha dagaallaanka ku wanaagsan rugeystaan oo aan cadowgoodu uga hor marin. Sidaas daraaddeed ayaa Sayidka Daraawiish badan oo Ismaaciil ku jiro amar ku siiyey inay Gallaaddi qalcad xoog badan ka bilaabaan. Xoolo geel u badan oo ay ragga daarta dhisayaa hawsha ku qabtaan ayaa halkaas la geeyey. Nin walba waxaa ku soo aadey hal irmaan oo uu maalo. Dhawr nin ayaa ilaalinta iyo soofinta geelaas u qaybsanaa inta ay ragga kale ku shuqlan yihiin dhismaha daarta. Ismaaciil maalintii dambe ayuu dareemay in hashiisa duurka lagu xigto oo ayan isku san bannaanayn! Arrintii halkii ugama harine waa ka gabyey; isagoon magacaabin ragga uu maalista hasha ku malaynaayo, wuxuuna kooxdii ku bajiyey inuu ka tegi doono oo uu Sayid Maxamed iyo Xaruntii beegsan doono. Wuxuu yiri :

*Daar baan dhisaayaa Calow dhamaca Jiilaale*
*Waxaan dhagaxa saaraba haddii laga dharroo-*
*caayo*
*Haddaan dhiilka oo maran u imid dhiidhi baan*
*ahaye*
*Anigiyo waxaa Dhebi[1] ku nool niriggii dhuub-*
*naaye*
*Dharaartiina waa iga xigtaan dhawr nimaan*
*garane !*
*Dhabbada maan u maro aabbahay lay dhorma-*
*min waaye*
*Isagay dhaqaalaysan jirey oo dhab ii jecele*
*Dhallinyariyo waayeel haddii laygu wada dhaartay*
*Dhawrane[2] intaan soo qabsado dhabaska maan*
*saaro !*

---

1. *Hashii uu maali jirey ee uu qaybta u helay.*
2. *Faras magaciis.*



*BARXADDII ASTAADKII JIREY*

Shimbabiris waxa Daraawiishta uga dhisnaa qalcad xoog leh oo si fiicanna u hubaysnayd; had iyo goorna ciidan faro badani joogi jirey. Ismaaciil oo ciidan mar la geeyey madax u ahaa ayaa lagu beddeley Darwiish kale oo Warsamebaarqab la oran jirey, isagiina Taleex looga yeeray si hawl kale loogu diro.

Ismaaciil habeenkii uu subaxiisa ambabixi lahaa ayuu raggiisii la ballamay, gabayna kula ballamay oo yiri:

*Bal i maqal Warsame-baarqabow waa ballama-*
*yaaye*
*Barax baa sibraar iigu jira caanihii Boga e[3]*
*Anigiyo barkeen kaleba waa bixitimaynaaye*
*Bidha waaga waxaan fuulayaa badow darmaan-*
*tiiye*
*Berritana boqoolaannu nahay boorki hilinkiiye*
*Barxaddii Astaadkii[1] jiraan beeg isleeyahaye*
*Aniguba ninkii toban bilood baadey baan ahaye*
*Bishaarooyin baa iiga yimid beydkii Xaruntiiye*
*Qalbigii basaasnaa hadduu ii bogsanayaaye*
*Ka bedbaada baasaha col iyo beliyo laandayre*
*Baabkii Ilaah iyo Sharciga beerka ka ogaada*
*Bogganow Astaadkiyo cuskada barakadii diinta*
*Gaarkiyo Ilaalada badsada feeyigaan bidaye*
*Sidii baqorrradii Ayl fadhiyey baraq-nugayl diida!*

Wuxuu gabayaagu ku faraxsan yahay la-kulanka Sayidka iyo aragtida Xarunta, ka dib kolkii uu hal sano ku dhawaad ka maqnaa oo uu Shimbabiris iyo dhul kale wareegaayey. Duco iyo dardaaran markii uu saaxiibbadiis u dhammeeyey ayuu ku waaniyey inay gaarka iyo feejignaanta badsadaan oo aan la gaadin. Halqabsi wuxuu u soo qaatay Daraawiishtii qalcaddii Daawad oo Ayl ku taal joogtey

---

1. Sayidkuu u jeedaa.
2. Keenadiid (Yuusuf Cali) Suldaankii Taliskii Hobyood *asaasay, Cali Yuusufna dhalay.*

æ sida fiican u caabbiday, isagana celisey ciidammadii Keenadiid[2] ee ku soo duuley, iyagoo damacsanna inay qalcaddaas gacanta ku dhigaan. Kooxdaas Daraawiishta ah ee daartaas ku mintidday waxa uu Ismaaciil ku sheegay «Boqorro» aan nuglayn.

### *TIIRKII HOBYOOD WAA LA GUBI*

Daraawiishtu Ingiriiska, Talyaaniga iyo Amxaarada keliya col lama ahayne, waxaa intaba uga darraa Soomaalidii afarta geesood uga xeerrayd ee Boqorrada kala duwani u kala talinaayeen. Waxay colaad xumi ka dhexaysey dadkii «Rayad» la oran jirey ee Ingiriiska maamulkiisa ku hoos noolaa, kuwii «Dhabayaco» lagu magacaabi jirey ee ay Keenadiid iyo Cali Yuusuf Hobyo ka xukumaayeen, dadkii «Garcas» loo yiqiin ee Baargaal iyo Boosaaso looga talinaayey, dadkii Maxamuud Cali Shire hormuudka u ahaa ee calaha Ceerigaabo degi jirey iyo Soomaalida Galbeed ee aan iyaga weerarradoodu Daraawiish ku badnayn, hase ahaatee ay weligood col ahaayeen.

Sayid Maxamed iyo Daraawiish colaaddaas Soomaalidu way uga darrayd tan gaalada, lamana sheegin dagaalladii Ingiriiska iyo iyaga ka dhex dhici jirey mid Soomaaliyi ka maqnayd. In badan ayaa Sayidku arrintaas ku soo qaaday gabayadiisii faraha badnaa iyo warqadihii ay madaxda Ingiriiska isu diri jireen. In badan baa Sayidku nimankaas ku yiri, «Car idinkoon Soomaali wadan oo keligiin ah dagaal iigu imaada». Taas Ingiriisku marna ma yeelin, maxaa yeelay lagama maarmaan bay ahayd inuu helo Soomaali jidka marisa oo la dagaal gasha.

Waxaa dhacday cadowga intaas farihiisu ahayeen oo gaalo iyo Soomaali isugu jirey inay Daraawiishi awood u yeelatay inay u jilih dhigaan. Siyaasadda dagaallada ee Sayidku waxay ahayd in qolo walba oo cadowgooda ka mid ah halkooda kedis ahaan col loogu geeyo inta aysan

---

1 *Dhul bannaan oo fardo-daaqeen ah, Aylna 30 mayl qiyaasta bari ka xiga.*

2. *Ceel ku yaal degmada Hobyo.*



iyagu weerar Xarunta Daraawiisheed ku soo gaacin. Sidaannu meel hore ku soo sheegnay Daraawiishtu iyadoo siyaasaddaas ku socota waxay weerar ku qaadeen Berbera, Boosaaso, Hobyo iyo meelo kale. Colkaas Daraawiisheed ee meelaha fogfog dagaalka ka tuuri jirey Ismaacii midna kama maqnayne waa ku jirey.

Taleex ayaa beri Sayidku ka diray koox Daraawiish ah oo uu Ismaaciil ku jirey, loona saantay inay Hobyo soo gubaan. Waxaa la taray inay «Abqow» meesha la yiraahdo sii maraan halkaasoo ay joogaan, Yuusuf Shiikh Cabdillena ku dhaqaaleeyo fardihii Daraawiisheed, si uu ninba faras wacan uga fuulo. Markii ay Abqow tageen ayaa Ismaacii gabay gaaban mariyey, isagoo la hadlaya Yuusuf, kana codsanaya inuu geenyo wacan u soo qabto. Wuxuu yiri:

*Taleex iyo Abqow[1] Yuusufow* ***waa tub kala dheere***
*Toddobaan ka soo dhaxay halkay tiil Dariiqaduye*
*Isku tiiika socodkaa manjuhu soo tartamayeene*
*Wixii aad tartiib igu ogeyd tiicis baan ahaye*
*Tan inaan fariistaana waa tacaddi diimeede*
*Wax jahaadku taawinahayaa tan iyo Ceelhuure*
*Tiirkii Hobyood waa la gubi taan niyeysnahaye*
*Waa bahal tarrari neef colaad kaa tewaliyaaye*
*Abtow Togayar ii qabo adaan kuu tawaawe*
*caye !*

### *SHILLINKII XINDUUGAN*

Qalcadihii ama daarihii badnaa ee ay Daraawiishtu dalka ku ballaarisay waxaa mid walba loogu talo geli jirey saad ama waxa haatan «miisaaniyadda» loo yaqaan. Xoolo faro badan oo maamulka lagu socodsiiyo ayaa la dooni jirey kolkii daar cusub la dhisayo.

Daarta Jarriiban markii ay dhisayeen ayaa col dantaas u socda lagu saaray degmooyin ka mid ah kuwii Hobyo looga talinayey: kaas oo - sida la yiri - ka koobnaa toddoba boqo

---

1. *Geenyo aan dhali jirin oo aad u caga badnayd.*

oo dab leh, boqol iyo afartan faras ah iyo dar kaloo badan oo waranle iyo lugba ah.

Meel Xinduugan la yiraahdo oo haatan ceel laga cabbo ah Gaalkacyana raacsan oo geelal loogu sheegay ayay soo beegsadeen. Degmooyinkii halkaas degganaa kolkii ay ka war heleen inay Daraawiishi dhulka ku jirto ayay geelashii qaxiyeen, hase ahaatee aryowgii bay ka tageen. Colkii markii uu yimid meelihii geela loogu sheegay oo tuludna ka waayeen ayay niyad jabeen. Waxay la kulmeen aryowgii oo tubar oo qaxid loo diyaarinaayo, markaas bay ciil daraaddiis, kama tegine, horta marsadeen!. Gaajadii haysey ayaa ka fuqday kolkii ay qalqasheen wanankii shilista ahaa oo ay haddana caanihii ariga caloosha ka buuxsadeen.

Ismaaciil isagu ma niyad jabin, geel la'aantana kama xumaan mar haduu ari helay! Gabay ayuu arrimahaas oo idil ka mariyey oo ahaa:

*Shillinkii[2] Xinduugan[3] haddaan shalay jahaad geeyey*
*Shigta weerar guutadu hadday sheed walba u qaadday*
*Shaaruflaha Majeerteena hadday shidatay reerkiisa*
*Haddaan shaaca waaberi u raray shubitinkii ceelka*
*Shamsadoo nin jooggiya haddii loo shinshimay awrka*

---

2. *Geed ka mid ah kuwa qodxaha leh oo geelu daaqo.*
3. *Geel laga cabo oo Gaalkacyo bari ka xiga.*



*Arlada gaaddankii shaabbaha shaamareer[1] dhigaye*
*Gebagebada shiilka ah hadday garo[2] ka shawlaysay*
*Shan-jac-alluu-gub gaalada haddaan sheemo kaga teednay*
*Shuqulkii mindiilaha[3] haddii shaarrufluhu yaabay*
*Horweyn lagama soo shubo gunaan shucub[4] ka foofeyne*
*Anoo shiiday baan helay wankii shirixa weynaaye*
*Shiilliinka ii keen Ilaah waw shukriyayaaye*
*Nin shahiida baa loo ogaa inuu shaf goostaaye*
*Nimcadcan shareecada ku helay yaan ka shaabacaye*

*Shaashleyda[5] ii sura ratiga shaambin dabadeede!*

Gabayaagu kolkii uu dagaalkii tilmaamay oo uu inoo sheegay inay aryowgii gebagabeeyeen ayuu haddana si cad u jideystey inuu waxa uu ku kacay ay xaq yihiin, maxaa yeelay, waa shahiid weerar u taagan, rabbi baana u banneeyey! Ra'yigaasi wuxuu ahaa mid ay Daraawiishtu wada aaminsanayd, dadka kalena ku diiddanaa. Waxay qabeen inay bannaan tahay dadka dagaalkooda ka hor jeeda in la laayo, xoolahoodana la dhaco. Qofkii aan Daraawiish dhinaca saarin oo aan sidooda wax kasta la-dagaallanka Ismaaciil u hurin waxay u qaadan jireen cadow gaalada la mid ah oo colaadintiisu jid tahay. Arrintaasi waa mid tan iyo maanta laga murmo oo dad badan isku diiddan yihiin, aniguna ku dheeraanayn, say meesheed ma ahee!

---

1. *Yaab; amankaag.*
2. *Ari; magaci riyaha loo baxsho.*
3. *Koox Daraawiishta ka mid ahayd oo qalliinka xoolaha u qaybsanayd.*
4. *Geel.*
5. *Dhiil si fiican oo qurxoon loo dahaaray.*

## XADATAA MA DHAAFTEEN

Daraawiishta iyo Taliskii Boqor Cismaan ee Boosaaso xaruntu u ahayd colaad guun ah ayaa ka dhexaysey. Dagaallo ayaa ka dhex dhici jirey, xoolana waa la kala qaadi jirey. Ayaantii dambe goor ku aaddan 1915 ama 1916kii baa ciidan lixaad leh oo Boqor Cismaan ka socdaa qaaday geel Daraawiishi lahayd oo «Miinanle» la baxay. In kastoo boqorka iyo Sayidku ay xagga siyaasadda ku kala tagganaayeen, haddana markaas ma jirin dhiillo cusub oo Daraawiishtu dhankaas ka qabtey. Geelii kolkii la qaaday ayaa la tashaday, dabadeedna waxa la guddoomiyey in rag ilaalo ah la diro ka hor intaan Boqorka col lagu bixin. Rag uu Ismaaciil ku jirey ayaa lagu amray inay tagaan oo war cad ka keenaan halka Miinanle lagu dambaysiiyey. Waxa lagu yiri, «Fardo ha fuulina, yaan mukushooda iyo muuqooda cadawgu idinku soo raacine». Ismaaciil taradaas ma garawsan, waana ka gilgishey, wuxuuna gabay ku yiri :

*Xayow aabbahay[1] baa i baray Xamar[2] aan fuulaaye*
*Xiis[3] baan ku meel mari jiriyo Xaya darmaaneede*
*Farduhu Xaysimey[4] naga jireen Xula[5] dhaccediiye*
*Sengayaashan xoogga leh haddii lagu xambaareeyo*
*Xadataa[5] ma dhaafteen hashuu xaday Majeerteene*
*Lugi inay xadaafiir tahaan soo xaqiiqsadaye*
*Welina Eebbahay iguma xadin laba xagaafoode.*

Intaas markuu yiri ayaa la wada garaystay, kolkaas baa raggii nin iyo senge loo siiyey, iyadoo la rumaysnaa inay farduhu ahaayeen hub had iyo jeer waxtar ah, siiba kolka dhul colaadeed la marayo.

1. *Sayidkuu u jeedoa*
2. *Faras Guduudan*
3. *Magac loo bixiyo faraska baxdowga ah.*
4. *Taleex iyo Xuddun dhulka u hdexeeya; Gobolka Nugaal.*
5. *Hal magaceed; wuxuu u jeedaa geela oo idin.*
6. *Meel Nugaal ku taal magaceed.*



## JAHAADKII WADDADA DHEER MARAY

Aadan-dhacdhaco oo ah darwiishkii dulucda tixdaan ii sheegay wuxuu iigu warramay: Dhallinyaro soddon ah oo daraawiish ah ayaa duullaan aan loo fasixin ugu baxay degmooyinkii Burco agaheeda degganaa oo Ingiriiska meel kala so jeeday. Bancawl meesha la yiraahdo oo Beer u dhow ayay ka soo qaadeen geel 400 boqol ah, dabadeedna waxay keeneen Orgiya oo ay Daraawiishi daar ku lahayd. Sayidkii markuu maqlay duullaankaas shanta habeen maqnaa, ogaal la'aantana ku baxay wuxuu ciqaab uga dhigay inaan geelaas midkoodna wax laga siin oo «xoolo daareed» laga wada dhigo.

Ismaaciil Mire oo ka mid ahaa ciidankii ay nimankaasi ka tageen aad buu maqnaanshahooda uga murugooday, isagoo ka cabsi qabey inay «gaalo» hesho oo ay dib dambe u soo noqon waayaan. Markaas buu tixdaan rabbi-bariga ah goor caweysin ah mariyey:

*Nin welwelahayaad Maxamedow weer u dirataane*
*Waayadatan maansaduna waa iga wayiignayde*
*waddigii habeenkii ma ledo welef sidiisiiye*
*Jahaadkii waddada dheer maraan weli u jeedaaye*
*Wejigoodu gubeygii haddii weerar lagu baaro*
*Weyraxa la soo tubo hadday weydo[1] ololeyso*
*Waysaaqa dirireed hiddii sumucu[2] wiifleeyo*
*Waaxidow allahayow adaa lagu wakiishaaye*
*Eebbow walaalahay quwee wahantay laabtiiye*
*Warsame iyo xuseen iyo Saciid Walaftankii Yuusuf[3]*
*Wabarkii Obsiiyiyo Cashuur warammadii Ciise*
*Wanaaggii Huruuse iyo Dhaal wereftankii Xaashi*

1. *Geela ayuu u jeedaa.*
2. *Magac loo yiqun labada qori ee la kala oran jirey Maadhiin-yare 'yo Hilqadle*
3. *Magacyada gabayga ku jira waxaa la kala oran jirey Daraawiishtii colka ku maqnayd.*

*Caliyaan u waalanahayaa weheshigoodiiye*
*Waxtarkii Ducaaliyo Hayaan waanadii Maxamed*
*Iyo weyraxii Nuur Warsame wadanihii Aadan*
*Iyo wiilashaan garanhayiyo wadar dhammaantoodba*
*Wadnahay qarqari jeerahoy wada yimaadaane!*
*Eebbow waxyeellana ka dhawr hana iswaasiinnin*
*Waxba ima taraan caanahaan wabaxsanaayaaye*
*Dhallintii aan soo waaban jirin waw welwelayaaye*
*War bishaaro Eebbow ka keen waaga berigiisa!*

Markaad gabayga ku noqnoqoto waxaad garanaysaa daacadnimada darwiishnimadu ku dheehan tahay ee uu Ismaaciil ku tilmaannaa. Habka uu ragga maqan u kala tilmaamayo waxay ku tusinaysaa sida uu u kala yiqiin oo uu aqoonta dheer ugu lahaa ninba waxa uu ku fiican yahay ama uu saaxiibbadiisa kale kaga soocnaa. Hase ahaatee waxa uu inoo sheegay tilmaan ay wada lahaayeen ama ay ka wada sinnaayeen; waa geesinnimo oo waysagii lahaa :

*Dhallintii aan soo waaban jirin waw welwelayaaye*
*War bishaaro Eebbow ka keen waaga berigiisa.*

## XIRSI - GARDARRO IYO ISMAACIIL

Xirsi Guuleed Niiqle iyo Kaarshe Guuleed Niiqle waxay ahaayeeen labo nin oo walaalo ah, afmaallo ah, dagaalyahanno ah si daranna uga soo hor jeedey dhaqdhaqaaqii Daraawiisheed. Wax badan ayay Daraawiish waxyeello af iyo addinba u geysteen, siiba dagaalkii Jidbaale[1] kolkii uu dhacay ee Ciidammadii Sayidka lagu jebiyey. Kaarshe isagu wuxuu mariyey dagaalkaas dabadi gabay digasho ah oo u jeeda niyad-jebinta Daraawiishta, waxaana gabaygiisii ka mid ahaa :

Gabaygaas Sayidku mid jawaab ah ayuu ka mariyey

*Daraawiishta qooqani markay nagu qamaamaysey*
*Ma u qarinnay Maadhiin qacliyo qabar aan loo sheegin!*



*Ma u qubatay sida roob guyoo yare qayoonaaya!*
*Qudha kalama maarmine dagaal qiro leh maw Keenay!*

oo ay dulucdiisu ahayd: «Kaarshow, belo aad fashay ayaad naftaada ku qirtay, waxaanad isa saartay eed iyo godob aad dad ula sinnayd. Hadhow, kolkii lagu soo qabto oo ay dooshu kula meedho ha ka qoomamoon erayadaa shaydaanku afkaaka ku tiray». Labadaas nin waxay colaaddoodu socoto iyo waxay daraawiish hadba belo ku markadaanba ayaantii dambe ayaa rag daraawiish ah oo labo iyo toban ah, Ismaaciil Mirena ku jirey geel ka soo qaadeen degmadii Xirsigardarro iyo cidihii la degmada ahaa. Xirsi iyo Kaarshe markay ogaadeen in geelcodii dhacan yahay ayay raacdo ahaan u soo rarteen labo awr; iyagoo isleh «bal soo eega cidda geela qaadday iyo halka lagu dambaysiiyey». Geelii oo ay Daraawiishtii wadatey daajinayso oo meel dooxo ah oo godan haliba dhan u faalalayso, raggiina qaar hurdo, qaarna gaar hayo ayaa Xirsi iyo walaalkiis ogaal la'aan uga soo kor dhaceen, dabadeedna nimankii gaarka ahaa ayaa si degdeg ah u qabqabtay. Halkaas ayaa laga taxaabay iyagoo xirxiran, waxaana la geeyey Xaruntii iyo Taleex.

Sayidkii oo daartii Falaad[1] ku jira ayaa loo geeyey, Isagoo Ismaaciil ka daba geeraaraya oo leh :

*La ahaayeey!*
*Gardarrow la ahaayeey*
*Gaalo nuur daranaayoo*
*Gibilkeediyo jaahu*
*Gambo naag xun miyaa!*

Markaas buu intuu xarafkii rogey yiri :

*Xirsi jeenyo - warraablow*
*Wan haddii la qalaayo*
*Cadka kii wax taraayiyo*
*Walanqaa la cunaayee*
*Igu weydsanidaa!*

---

1. *Daaraha Taleex mid ka mid ah oo Sayidka gaar u ahayd:*

Waxa uu leeyahay, «Xirsiyow, haddii neef la qasho, cadka barruurta iyo dheefta leh ayaa laga cunaa, Adiguna, dugaye, dilkaagu maanta iima habboona! Waxaan jeclaa inaan dirir xun kugu helo oo aan goob colaadeed qudha kaaga jaro! Dilkaagu maanta qiime daranaa!».

Ismaaciil, si kastaba arrintu ha ahaatee, kama dayriyeen haddii Xirsi iyo Kaarshe laga aarsado oo dhegta dhiigga loo daro. Taas Sayidku waa gartay, hase ahaatee nimankii ma dilin. Wuxuu xusuusiyey oo keliya gabayadoodii iyo dibindaabyadoodii ay Daraawiishta u geysan jireen iyo maanta inay gacan ugu jiraan. Xirsi iyo Kaarshe waxay codsadeen inaan wixii ay geysteen oo xumaan ahaa loo qaban, waxayna ku ballan qaadeen inay Xarunta u soo guuri doonaan, xoolahooda u soo rari doonaan, tolkoodna wixii ay soo jiidi karaan soo jiidi doonaan. Sidaas ayay ku heshiiyeen.

Markii ay Taleex ka baxeen ayay ballankii ay qaadeen hal bacad lagu lisay ka dhigeen. Xarun ay yimaadaan iyo dad ay soo jiidaan daaye, waxay sii xoojiyeen colaaddoodii iyo af-xumadoodii! Ugu dambaystii, iyagoo col mahiigaan ah hor socda oo Daraawiish duullaan ku ah ayay labadiiba gacantii Ciidammada Sayidka ku baxcen. Halkaas baana Xirsi iyo Kaarshe dambe u dambeysey.

## *D U C O   Q A B E*

Sayid Maxamed sidaannu hadda ka hor dhawr jeer carrabka ku dhufannay wuxuu Ismaaciil Mire u diri jirey dhulka ay Daraawiishi saldhigyada ku lahayd, qalcaduhuna uga dhisnaayeen. Ayl baa mar loo diray oo Daawad ku tiil, haddana weli ku taal. Waxay is-arkeen ninkii qalcadda madaxda ka ahaa oo Dhawre[1] la oran jirey, markaasuuna ka qarin inuusan u bogin sida ay isaga iyo Daraawiishta uu haystaa aysan u feejignayn ama sida ceelka daarta ku dhex yaal aan loo daryeelin ama aan deyrka xooluhu u

*1. Magaciisii oo dhan cid noo sheegta ma aannaan helin.*



adkayn. Intaas oo idil oo ceebaal ah haddii lagu arkay ayuu Dhawre baqay oo ka cabsaday inuu Ismaaciil wax walba Sayidka u sheego, dabadeedna uu xujoobo! Halkaas ayuu gabay ka mariyey uu isku xujo furayo.
Ismaaciil ayuu u sii dhiibey, kuna halqabsaday:

*Ismaaciil adaan daayinkaa diinta laayicine*
*Markuu waagu daalaco adaa dawga sii mariye*
*Dacwaddaan ku faro iiga gee daahirkii weliga[1]*
*Ha dayicin walaalow aduu khayrku kuu duxiye*
*Daraawiishta qaybsii intaad daacad ugu sheegto*
*Duco waalid waad qabi jirtaye delidhac haw yeelin*
*Daar nimaan lahayn baa digniin dani ka haysaaye*
*Derejaale aabbahay hadduu Daawad nagu jaaday*
*Dooyada intaan galay miyaan libin ku daanshooday*
*jikre[2] danab[3] la moodiyo rasaas dininigleyneysa*
*Iyo wiilal wada duub cad oo diinta nebi raacay*
*Oo gaalka wada dooxa oon duri ka reebaynin*
*Hadduu doora weynow kufrigu duullan soo bixiyo*
*Oo daarta Ayl yami haddaan haad ku dulufaaqin*
*Allaylehe afkaan soo dirsaday waa daleel maran dheh!*

Dhawre markaad gabaygiisa u fiirsatid waxaad ka garanaysaa inuu rumaysan yahay inaan Ismaaciil waxba qarin doonin ee uu Sayidka si caddaan ah ugu warrami doono. Sidaas daraaddeed ayuu isyiri, «Kolka muuji inaad Darwiish daacad ah tahay, si aan laguu tuhmin ama aan laysu oran kas buu wuxuu daarta ku falay ugu falay. Dhawre ma carrab baabin ceebaha lagu arkay qalcadda uu madaxda ka

1. Sayid Maxmed buu u jeedaa.
2. Qori weyn oo lagu dagaallami jirey.
3. Hanqar; biriq

ahaa, waxsuu dhaar adag ku maray inaan kolla cadow gacanta ku dhigeyn, haduu isku dayana in haadda loo wari doono!

Ismaaciil markuu Taleex ku soo noqday ayuu Sayid Maxamed war buuxa ka siiyey wixii ay Daawad ku sugnayd iyo sidii ay raggii joogey ee ilaalinaayey wax u maamulaayeen. Sidii horeba looga filaayey ma uu qarin inuu ragga iyo madaxda qalcadda saluugay. Diirka ayuu ka qaaday inaan ceelka daartu wanaagsanayn, inaan deyrka xoolaha la geliyaa adkayn iyo inaan daarta dhexdeeda xaabo badan oo la shito la dhigin; xaabadaasoo lagu isticmaalo kolka dibadda col ka yimaado oo hareeraha daarta laga fariisto ; dagaalkuna dheeraado. Intaas hadduu sheegay ayuu gabaygii la soo farayna Sayidka u mariyey.

Sayidku erayadii Dhawre soo diray si weyn buu ugu farxay, waana ugu duceeyey. Wuxuuse ku adkeeyey inuu feejignaado oo uusan isdhigan, ceelkiisana daryeelo oo uusan durdurka Ayl dan u gelin. Intaas oo idil gabay kii uu dhawre soo diray la xaraf ah ayuu Sayidku ugu sheegay. Wuxuu yiri:

*War Dhawrow dabuubtii aad tiri duco - qab noo keenye*
*Darwiishkiina sheegyoo ma qarin, dacawigaagiiye*
*Hadalkii uu kaa soo damninay diirka ka caddeeye*
*Dadka maqal dibnaa inaad ka tiri gaal cad baan diliye*
*Anna waan ku diirsaday Ilaah derejo siiyow e*
*Maandhow dedaal yaadan noqon daadduf been badane*
*Hadduu doora weynow kufrigu duullan soo bixiyo*
*Oo uu soo dareersado wixii Dir iyo Daarooda*
*Maandhow dan haw gelin fulaa sii dabayshada e*
*Adigana derbaan kuu dhisaye dibadda haw boodin*
*Dogobta iyo xaabadana guro, duquskanuu dhamnso*
*Durdurkana ha xaalaysannine dararso ceelkaaga*



*[D]uunyadana deyr adag[1] u dhigo yeeyan kaa didine*
*Dabkana hayska bixin yaan Iblays dawyo kaa ridine*
*Maandhow ninkii dawladaa kuu dagaallama e*
*Kuwii aumiyey Ilig[2] waa waxaan daahir loo dhaline*
*Maandhow Daawad yuu ina ka helin cadow ku soo doontay.*

Sayid Maxamed iyo Dhawre waxay isku raaceen inuu Ismaaciil duco qabe yahay. Sayidku wuxuu ahaa nin canaan badan oo hal adag, dadkana wuxuu u qabo aan si fudud ugu sheegin. Ha yeeshee, halkaan sidaan u jeedno si caddaan ah ayuu Ismaaciil ammaan ugu jeediyey, wuxuuna ku sheegay inuu duco qabe Darwiish ah yahay, nin uu labadaas tilmaamood ku sheegay oo aan isaga ahaynna lama sheegin, hadduu jireyna gabayadiisa kuma hayno.

## *DAAYIMOW MAHADDAA*

Mar kale oo Ismaaciil loogu diray Kormeer Xaruntii Daraawiisheed ee Webi Shabeelle, Khaliif Sheekh Cabdillena u talinaayey ayuu geeraar ku taariikheeyey dagaallo Beled-weyne ka dhacay. Siyaasadda Sayidku waxay ahayd - sidaannu meel hore ku soo xusnay-in meelaha dagaalka u wanaagsan ay Daraawiishtu gacanta ku dhigto oo ay qalcado iyo dhufaysyo adadag ka dhisato si aan looga qabsan. Beled-weyne ayay daar «Saldhig» la oran jirey ka dhisteen, kolkaasaa Talyaanigu madfac ula yimid oo ku garaacay, isagoo ay la socdaan askartii Cali Yuusuf. Saldhig Talyaanigu waxba waa ka tari waayeen, ka dib kolkii uu shan iyo

1. *Xero adag oo xoolaha markii lays galo lagu xereeyo, si ayan u cararin am aysan gacanta cadowga u gelin.*
2. *Gacan Badda Hindiya u jeeda oo Daraawiishi daar ku lahayd.*

afartan madfac ku ahuftay; Isla markiiba Daraawiishi waxay bilaabeen daar kale oo ay «Aamin» u bixiyeen, haddana raadkeedii weli yaal. Iyagoon daartii dhammayn ayaa afarta geesood colal looga soo afuufay. Col Talyaani ah oo saddex madax u qaybsanaa, col Cali Yuusuf ka socda, Col Olol Diinle wato iyo col kale oo Cali Yuusuf raacsan, uuna hor socodey nin «Godagodo[1]» la oran jirey.

Ismaaciil oo Beledweyne jooga oo inuu xaruntii ku laabto u faarumaysanaya ayaa colalkaasi Aamin iyo Saldhig afka soo saareen. Dagaal ba'an ayaa laysugu dhigtay. Hadba col ayaa Daraawiish ku soo qamaama, markaasaa la caabbiyaa. Mid kale ayaa soo baxa, kolkaasaa la caabbiyaa. Toddoba beri kolkii dagaalladasi ka-fool-ka-fool u socdeen oo Daraawiish Beledweyne laga saari waayey ayaa col waliba isagoo khasaare weyn qaba dib isaga laabtay. Intaas oo col ah oo midba maalin u soo baxaayey ayay inta dib isaga caabbiyeen bay haddana dab faro badan iyo geel aan tirsi lahayn (600 oo halaad)[2] ka reebteen !

Ma sixir baa ? Mase waa dagaal aqoon ? Sixir maahee waa dagaal aqoon iyo waaya-aragnimo uga timid weerarradii iyo gulufyadii u horreeyey ee ay Ingiriis isla soo mareen.

Ismaaciil toddobadaas maalmood si wacan ayuu - sidii saaxiibbadiis - goobahaas uga dagaal galay. Markii ay colalkii dib u noqdeen oo Daraawiish Beledweyne loogu geli waayey ayuu iska caymaday. Wuxuu sii maray xaruntii

---

*1. Maxamed Maxamuud Shabeel; maqaddamiintii Taliskii Hobyood ayuu ka mid ahaa.*

*2. Xoolahaas farahz badan waxaa Khaliif Sheekh Cabdille oo Hangoollo - xun fadhiya u geeyey toddobaatan nin oo Diiriye Shirwac (Caytan) uu madax u ahaa. Ismaaciil xoolahaas buu la socdey.*





Iridda Aamin

Khaliif madaxda ka ahaa oo dagaalladaas Beledweyne warkooda u dheg taageysey. Markii Ismaaciil la arkay ayaa la oogsaday, waxaana laga codsaday inuu degdeg u warramo. Isagaan raadraadin oo faraskiisii ku jooga ayuu geeraarkan ku warramay; wuxuuna yiri :

*War ninkii iga dooniyow*
*Anoo Doollo u jeeda*
*Gooruu waagu dillaacay*
*Daraawiish ballamayna oo*
*Deleb heensaha saaray*
*Adduun saad ka damcaysiyo*
*Dan dambaysi ma yeeshoo*
*Waa dawaaro sideede*
*Digta weerar na taabyey.*
*Maajoor dooro qurmooniyo*
*Doofaartii Raxanweyn iyo*

*Majeerteen dunjigiis iyo*
*Daacufley Askareed iyo*
*Ina Diinle dhashiisaa*
*Dulmi noogu heshiiyey oo*
*Duulba maalin na beegay*
*Beryey Deex hoganeysey*
*Duddunkii u rognaayoo*
*Candhacii dubayowdey*
*Daaqsin ayan u foofin*
*Rasaastii dam lahayd*
*Dagaal, baan kula roorray*
*Baqihii ay dillameen*
*Dabkii aannu ka reebnay*
*Derbi baan ku masaynay oo*
*Daarahaan ku rasaynaye*
*Daayimow mahaddaa !*

### *M A X A A D   U L A   H A B L E Y S A A N*

Dagaalkii jidbaale markuu dhacay 1904 ee Daraawiishtii oo Sayid Maxamed xiriirkii u gooyeen, ka dib markii rag door ah oo kun nin gaarayey ay jahaadkaas uga qur baxeen. Reer Hagar oo iyagu ciidankii Ingiriiska la socdey, kana mid ahaa tolalkii sida xun Daraawiish wax uga naafeeyey ayay la degeen.

Ismaaciil isagoo caligeriga ku guubaabinaya inay Xarunta soo beegsadaan isla markaasna xusuusinaya nimanka ay la degeen aanada iyo godobta ay ka qabaan ayuu tixdan mariyey.

*Caligerigu hawdkuu fadhiyey haawey beledkiiye*
*Maxaa Hiiradow[1] kuugu dhaqan haraca Buuhoodle?!*
*idinka iyo reer Hagar Maxaa heel isugu keenay*
*Heellada markay tuman maxaa ula hableysaan dheh ?*

lagu jebiyey ayaa Caligeri qaarkood waxay degeen Buuhoodle

1. *Hiiraad Cagdheere.*



*Nimankii raggiinnii hantiyey ee hanadyadii laayey*
*Haawey nimankii ka dhigay hodan qabiilkiinna*
*Sidii niman halaag qabin maxaa ula hoyaaddaan dheh ?*

Mar kale wuxuu isla arrintaas lafteedii ka yiri :

*Nimanyahow awaar gabay beryaha ooduhuu rogaye*
*Xalaan alaladoo kacay saqdii umal daraaddiise*
*Aan asteeyo caawana halkaan alifka qaadsiiyey*
*Aqbal xaajadi weydaa waa aamus taladeede*
*Jinni wuxuu addoonsaday ma jiro nimaan ku eedaaye*
*Kuwii cabbayaashiin dilee idin agoomeeyey*
*Ee naagihiinnii igdhaad uun ka baridaane.*

Labada gabayba sida muuqata way kala dhimman yihiin, hase ahaatee waxay labaduba inoo sheegayaan hab ka mid hababkii ay Daraawiishi dadka ka taga ku soo xero gelin jirtey.

### *H A S H I I   G A B A Y*

Sayid Maxamed ayaa amar cad ku baxshey in Ismaaciil geelii la helaba hasha gabayga laga siiyo. Maalintii dambe ayaa col baxay. Waxaa ammaanduule u ahaa Darwiishkii la oran Jirey Abshir Dhoorre Xasan[1] oo ragga dagaallama iyo qusuusida labadaba ka mid ahaa. Geel baa la helay, colkana Ismaaciil baa ku jirey. Abshir Hashii gabay ee Sayidku u xukumay Ismaaciil waa u diiday. Waa markaas marka uu tixdan mariyey; taas oo uu kaga cabanayo xeerkii la yiqiin oo Abshir jebiyey oo uu haddana ku sheegayo qaar ka mid ah sababaha uu hashaas ku mutaystay. Wuxuu yiri:

1. *Madaxda Daraawiishta ragga ugu horreeya ayuu ku jirey. Talyaani baa 1927kii ku toogtey Garloogube.*

*Cadka goonji nimankii i baray yaanan soo gocanne*

*Garwaaqsiga Ammaan[1] yaan ilmadu gaaddada i qoyne*

*Gimrigiin ma gaabtee hashii gabay ha lay siiyo*
*Daraawiishta goommani[2] hadday guriga soo gaadho*

*Galaxeeda caanood hadduu gaari kari waayo*
*Galowgaan u taabanahayaa gu' iyo jiilaale*
*Cimrigiin ma gaabtee hashii gabay ha lay siiyo.*
*Dabatadaba[3] wow gabawartaan Garawadeenniiye[4]*
*Gawaamahaba waa kaga tagtaan dhogor-gardhaaleeye*

*Cimrigiin ma gaabtee hashii gabay ha lay siiyo !*
*Guurraha habeenkaan sidii galow i yeeraaye*
*Galiilyadana[5] waa kaga ba'shaa sida gal roobaade*
*Cimrigiin ma gaabtee hashii gabay ha lay siiyo !*

---

1. *Raggii wuxuu ahaa Ismaaciil la socon jirey ee ay intaan Ceeg lagu dilin, wada duuli jireen.*
2. *Qadsan, rafaadsan.*
3. *Dadka aan xoolaha lahayn ee ugaarsiga ku nool.*
4. *Garawo waa hal magaceed, waxsuu u dan leeyahay geela.*
5. *Dhaxanta daran.*

# QAYBTA AFRAAD

## *ISMAACIIL . DARAAWIISH DABADEED*

Taariikhda Daraawiisheed qofkii la socdaa waxa uu xusuusan yahay 1920kii markii goobo aan tirsi lahayn ay Ingiriiska kaga gacan sarreeyeen oo ay hoor ka soo qubeen inay dawladdii London talo ku gaadhay dayuurado inay kula dirirto. «Winston Churchil» sidaas waysagii ka dhabeeyey ka dib markii uu Barlamaankoodii labadiisa aqalba ka dhaadhiciyey inay sidaasi tahay sida keliya ee dhaqdhaqaaqaas lagu jebin karo. Siddeed dayuuradood waysagii soo diray oo markaas qalcadihii Mirashiyeed iyo kuwii Taleex si isdaba joog ah bamka loola dhacay. Waatii, dabadeed, Daraawiishi kala qaxday. Sayid Maxamed waysagii Webi Shabeelle beegsaday oo misana inta gudbey Iimey tegey oo dabayaaqadii isla sannadkaas aan soo sheegnay ku geeriyoodey. Dayuuraduhu waxay ahaayeen wax ayan dhegana ka maqal, dhaayana saarin. Waxay ahaayeen wax aysan hub u dhigma u haysen, saas oo ay ahaydna waa la dagaallameen oo rasaas bay oodda kaga qaadeen. Middood bay dhaawac halis ah u geysteen, kolkaas bay intay oloshey ku soo dhacday Ceeldheero oo Ceerigaabo duleedkeeda ah.

Kala - qaxaas iyo kala - cararkaasi markii ay dhacayeen halkee ayuu Sayidkii joogey, halkee buuse Ismaaciil joogey Muxuuse midba ku dambeeyey ? Su'aalahaas saddexda ah ayaannu isku deyi doonnaa inaannu kaga jawaabno sadarrada soo socda.

Sayid Maxamed iyo Daraawiish badan oo uu Ismaaciil ka mid yahayba waxay ku sugnaayeen Mirashi qalcaddeedii adkayd ee uga dhisnayd. Halkaas bay dayuuraddii ugu horreysey soo beegsatay, oo ay Caamir Shiikh Cabdille iyo rag kale oo aan badnayn ku dishey. Haddii ay dhawr goor soo noqnoqotay ayuu Sayidkii Ciidankii qaxiyey oo u hor kacay meel «Xeela» la yiraahdo oo uu horay u yiqiinney. Waa meel Ceerigaabo u dhow oo afarta gees buuro waaweyni kaga waageeran yihiin, dhexduna bannaan tahay. Waxay



leedahay suryo qura oo ciddii ku dhex dhuumata looga soo geli karo. Hal habeen haddii ay halkaas ku jireen ayaa galabtii dambe Sayidkii soocay rag hilaadda afartan nin ahaa oo uu Ismaaciil ku jirey. Waxaa lagu jaaday suryadaas keliya ee ciidanka laga yaabo in looga soo galo inay fariistaan oo ay eegi ka ahaadaan. Raggaas xulanshida ah waxaa madax looga dhigay Maxamuud Xoosh Dheere oo aannu nolol ku ogeyn.

Labo habeen haddii ay halkaas ku jireen ayaa subaxdii saddexaad laga baxay oo Sayidkii Taleex abbaaray, isaga iyo wixii raacı karey. Ismaaciil Mire isagu dadkii Taleex aadey kuma jirin, waxsuu khilaaf ka joogaa sida uu ku tegey oo uu Badweyn ciidankii Ingiriisku uga taxaabay. Labo siyood ayaa loo sheegaa, labadiina halkan ayaannu si kooban ugu sheegi doonnaa. Maxamuud Xoosh markaannu waraysannay wuxuu yiri, «Haddii aannu habeen qura Xeela u hoyanney ayaa goor galab ah rag afar ahaa isqandhuufteen oo ku tashadeen markii ay waxa dhacaya arkeen, inayan Sayidka Taleex u raacine ay dhanka Ingiriiska u qaxaan wax kastaba tallaabada caynkaas ah ha ka soo gaareene. Afartuba waxay ka mid ahaayeen madaxdii iyo ammaanduulayaashii Daraawiishta : Ismaaciil Mire, Xirsi Cartan Boos; Aw Ducaale Ileeye iyo nin kale oo aanan hadda xusuusnayn. Ingiriiskii markii ay u galeen ayuu si xun u gala› oo qaarkood karbaashey, dabadeedna xirxiray».

Maxaa gaar ahaan u qaxiyey oo raggooda ka dhex saaray ? Maxay Sayidka, awelba waa la socon jireene, ilaa Taleex ay ula gaari waayeen ? Waa su'aalaha aannu Maxamuud Xoosh weydiinnay, isaguna uu jawaabahooda ku dheeraday, in kastoo aannaan haatan si faahfaahsan u dhex gelaynin. Hadalladiisii waxaa ka mid ahaa, «Maalmahaasi waxay ahaayeen maalmihii xiddigga Daraawiisheed dhacay, haddii xataa aan dayuuraduhu imaanna waa la kala tegi lahaa». Sidaas waxaa ku warramay Maxamuud ka sokow, raggii talada Xarunta wax ku lahaa ee aannu nolosha ku soo gaarney qaarkood.

«Dagaalkii baa dheeraday, dhacii baa batay, dilkii Xarunta dhexdeeda ka dhici jirey, siiba sanooyinkii dambe, ayaa layaab noqon waayey. Kolkaas baa nin waliba jeclaystay inuu meeshaba si hufan uga siibto. Nin kastaa wuxuu ahaa marmarsiinyo raadis. Dayuuraddii baa marmarsiinyo noqotay».

«Lix boqol ma dhammayn raggii Taleex Sayidka la yimid, kuwii Webi iyo Iimey u raacayna afar boqol way ka yaraayeen. Sayidka laftiisu, in kastoo uu jeclaa inaan ciidanku ka kala tegin, haddana wax lala yaabo kuma ay noqon markuu arkay in nin waliba hortiisa beegsaday; Sidaas daraaddeed ayaan tegiddaas Ismaaciil ballanfur loogu qaadan karin ee ay u ahayd wax dabiici ah oo kolleyba iska dhici lahaa haddii xataa uu Sayidka Taleex la soo gaaro, sidii ay rag la soo gaarey oo aniguba aan ka mid ahaa yeeleen*».

Hadalkii Maxamuud halkaas buu ku dhammaaday, hase ahaatee, sidaas uu uga sheekeeyey Ismaaciil qabashadiisii si ka duwan ayay dad kale oo ay Faadumo Dhoorre ka mid tahayna uga sheekeeyeen. Waxay isla oggol yihiin inuu Ismaaciil Sayidka Mirashi la joogey kolkii ay dayuuraddu timid oo uu ka mid ahaa raggii gigta ku argagaxay Qoladan dambese waxay haystaan inuu waqtigaas isaga ah jirranaa oo uusan Mirashiba Sayidka iyo ciidankii kale ka soo raacin kolkii laga soo qaxay oo Taleex afka la soo saaray. Halkii buu-sida ay leeyihiin-isaga haray. Markaas ayuu dhawr beri dabadeed isyiri, Taleex aad oo Sayidkii iyo Daraawiish ka daba tag. Meeshii buu isa sii taagey mise cidba ma joogto oo waa horaa Sayidkii ka ambabaxay, dadkii kalena qofba halkii uu door biday ayuu diiradda saaray. Dhar wanaagsan iyo darmaan si layaab leh u heensaysan intuu diyaarsaday ayuu ku tashaday inuu bal wax dad

---

* *Markii Sayidku Taleex ka tegey mar wax yar ka horraysey ayuu Maxamuud si dhuumasho ah Xaruunta uga baxay.*



ah oo dhaqan raadsado. Waxay ula ekoonaatay Badweyn ceelka la yiraahdo oo afarta jaho looga soo arooro inuu abbaaro oo bal wax gacal ah ka eegeego. Halkii buu istaagay, mise ciidan Ingiriis ah oo nin «Kornayl»[1] ahi hor socdo meeshana uusan ka filayn ayaa fadhiya. Durbadiiba waa la qabtay markay ogaadeen inuu Ismaaciil yahay, dabadeedna inta Burco la dhaafiyey ayaa Berbera lagu xiray. Wuxuu jeelka ugu tegey raggii qusuusida Daraawiisheed ahaa qaar ka mid ah oo horay loo xiray oo ay ka mid ahaayeen Xirsi Cartan, Aw Ducaale Ileeye, Seeraar Shawe iyo kuwo kale.

Xaaji Nuur Ciise[2] oo Ismaaciil ka waraystay sidii isaga iyo Daraawiishtii kale ay madaxda Ingiriisku jeelka ugu hayeen wuxuu uga warramay in si xun iyo si xil leh loo geli jirey oo mar walba lagu shaqayn jirey, lana dhengedayn jirey !

Xafiis nin Ingiriis ahi fadhiyo ayaa la keenay oo la damcay in laga hadalsiiyo, markaasuu ka sii jeestey. Halkaan ayay ka muuqanaysaa daacadnimadii uu Daraawiish u hayey iyo siduu aabbihiis - sidii loo oran jirey - u jeclaa. Markuu wejiga sarkaalkii ka dadbay ayaa raggii meesha fadhiyey qaar ka mid ahi yiraadeen' «War soo jeeso oo sarkaalka 'Saab'[3] dheh. Markaasuu si deggan u yiri, «Sayid Maxamed jaahaan ku deyey gaal ku dhugan maayo !». Waa lagu celiyey «War saab dheh». Markaasuu yiri, «Sayidii afkii aan ku iri saab ku oran maayo !».

Mar kale oo isla maalintaas ah ayaa la warsaday inuu kala caddeeyo rag xafiiska joogey oo xirnaa haddii ay Daraawiish ku jireen iyo haddii kale, Markaasuu yiri, «Daraawiish ninkii soo ambaday eed ka geli maayo !».

---

1. *Waxaa la oran jirey «Lieutenant - Colonel Ismay».*
2. Gabyaa reer Buhoodle ah oo ay Ismaaciil isu dhowaayeen, haatanna nool.
3. Eray Ingiriis ah oo xurmo ahaan magaca looga hormariyo *(Sir).*

Erayadaas iyo tuducyadaasi in kastoo ay gaagaaban yihiin, haddana macne weyn baa ku jira. Waxay inoo muujinayaan geesinnimada iyo dhiirranaanta Ismaaciil weli ku dambaysa, isagoo weliba dayuuradihii ka nixiyeen, xabbis ku jirey, la dibindaabyeeyey, gacan cadowna ku sugnaa. Waxay mar kale inoo caddaynayaan inuu halkaas uu joogey Daraawiish kala safnaa oo uusan jeclayn in midkoodna waxyeello gaadho meel kastaba ha joogeene.

Ismaaciil oo aannu naftihure dhiirran ku soo tilmaannay, soona sheegnay inuu 1910kii caro iyo guhaad awgood Berbera la galay, dabadeedna lagu xukumay in 5 xabbadood lagu dhufto haddii la helo, muxuu isagoo gacan Ingiriis ku jira filanayaa. Wax kastaaba ha ku wacnaadeene, lama dilin, Ingiriisna xukunkii ma fulin, ballankii uu qaadayna kama dhabayn.

Dhawr bilood hadduu xirnaa, cabsina aan laga qabin inuu mar dambe taliska wax u geysto ayaa layska soo daayey.

* * * *

Hadduu degmadii miyiga yimid ayuu bilaabay nolol caadi ah oo uusan weligiis u malayn inuu iyadoo kale noolaan doono. Weligiis isma uu oran gaalo ayaad talo iyo xukun ka qaadan doontaa, hase ahaatee way dhacday, wuxuuse isagu taas u aaneeyey dadkii Soomaaliyeed ee Ingiriiska garabka iyo gaashaanka u ahaa, kuwii jidadka tusi jirey, kuwii miyiga hawdka iyo qarfaha ah marin jirey, kuwii eegida u ahaa ee Daraawiishta uga soo xogwarrami jirey. Gabayadiisii uu tiriyey Daraawiish ka dib qaar ka mid ah waxaa laga garan karaa inuu aamminsanaa ra'yi ah inaan Ingiriis Daraawiish jebine, Soomaaliyi jebisey ! Ra'yigaas waxa ku raacsan Daraawiish badan oo aannu warsannay, haatanna waxa la qaba ragga arrimaha Daraawiisheed baara oo uu Shiikh Jaamac Cumar Ciise ka mid yahay.

Si buuxda ayuu Ismaaciil noloshii miviga uga qayb galay. Wuxuu degmada dhexdeeda ka noqday xubin lagma maarmaan ah, siduu Daraawiishba uga ahaa. Talada iyo



guddoonka arrimaha muhimka ah ee beesha waa loola imaan jirey, lalana soo doonan jirey. Labo goor maahee lama sheegin dagaallo iyo duullaamo kale oo uu noloshiisii dambe u baxay.

* * * *

Maalintaas uu Daraawiish ka soo galay laga bilaabo ilaa uu ka geeriyoodey wuxuu marinaayey gabayo iyo geeraarro aan yarayn. Qaybo kala jaad ah ayay u qaybsan yihiin, arrimo kala geddisanna waa ka maansoon jirey. Wuxuu qaarkood ku haaraamay gumeysiga iyo Soomaalidii raacday ee - siduu u arkaayey - aan la - dagaalianka gaalada dan iyo daarad ka lahayn. Qaarkood wuxuu gabayadaas ku xusi jirey dhaqdhaqaaqii Daraawiisheed iyo wixii taariikh ahaa ee la xiriiray.

Waxaa iyaguna xusid mudan gabayadii faraha badnaa ee uu kaga qayb galay guubaabadii iyo aardoonkii saaxiibkiis Jaamac Cali Nuur oo la diley qiyaasta sannadkii 1936. Ninkaasi kolkii uu geeriyoodey ayuu weer cad u xirtay oo gabayo dhiiggu ca'ayo gole kasta oo laysugu yimaado ka mariyey, waana gabayada dhaxalsiiyey inay dadka qaar ku tilmaamaan inuu ahaa samadiid had iyo goor xumaan jecel !.

Nin wuxuu ahaa xigmad - yaqaan ah, waana dhif gabay uu leeyahay ee ayan ku jirin tuducyo lagu halqabsan karo ama lagu maahmaahi karo. Dagaalladii uu ka soo qayb galay iyo waaya - aragnimadii uu ka kororsaday ayaa gabayadiisa - siiba kuwii dambe - ka dhigay kuwo murti badan oo erayadoodu qoto dheer leeyihiin. Wax yar hadduu arko nin wuxuu ahaa gabay mariya oo aan tirinta maansada lagu dhibin, dhabcaalna ku ahayn. Halkaas ayuu kaga duwanaa rag badan oo gabyi jirey, siiba Calidhuux oo ay isku degmana ahaayeen, isku facaadna ahaayeen.

Calidhuux wuxuu gabay ka soo qaadi jirey wax wax ka tegey, Ismaaciilse wax yar baa kicin jirey. Shimbir guuguule ah iyo orgi yar oo dawaco cuntay labadaba waa

u gabyey; isagoo midba falsafad gaar ah uga jeedey, tusaalena uga dan lahaa. Nin wuxuu ahaa dumarka uu qabo waaniya oo naagnimada doorka ahi waxa ay tahay hadba gabay ugu sheega.

Waxaa maroor la ahayd - sida ay dad badan oo reer miyi ahba maanta la tahay - gabdhaha reerkooda iyo baadiyaha ka taga oo magaalooyinka fariista. waxy la ahayd in haddii gabari mar magaalo tagto ayan damac dambe lahayn !

Gabayadaas dambe ee Ismaaciil si weyn ayay uga badan yihiin kuwii uu intuu Daraawiish joogey mariyey, ama kuwaas hore iyaguna way badnaayeene, annaga ayayan na soo gaarin oo raggii yiqiin baa dhammaaday. Waxaannu isku deyeynaa inaannu gabayadaas u soo bandhigno sidii ay u kala horreeyeen, annagoo ka afeefanayna inaannan dhab u hubin goorta iyo halka gabay walba lagu mariyey, waxaannu sheegnaana waa wax dedaal na gaarsiiyey ee aannaan xaashiyo iyo buugag qoran ka soo toyan.

## *NIMAN BAA INTAY TOBAN DHAXEEN*

Khaliif Shiikh Cabdille oo ay Sayidka Walaalo ahaayeen ayaa madax ka ahaan jirey Xaruntii labaad ee Daraawiishtu Webi Shabeelle ku lahayd. Daraawiishi markay kala qaxday ayay kooxiba meel beegsatay; koox Nugaal isaga hadha, koox dalkii Ingiriisku fadhiyey u caradha iyo koox Sayid Maxamd raacday oo xaruntii Khaliif joogey ku soo dhex dhacday. Sayidka iyo ciidankii la socdey kolkii ay Khaliif u tageen waxay la kulmeen Xarun dhaqan oo geel, lo' iyo xoolo kaleba gacanta loo geshey !. Degmooyinkii halkaas degganaa intoodii badnayd Sayidkii ayay dhinaca saareen, markaasuu isna isku deyey inuu Daraawiish mar labaad soo nooleeyo oo jahaad hor leh qalqaaliyo.

Ingiriisku kolkii uu ogaadey in Sayidkii halkaa fariistay ayaa cabsiyi ka gashay, wuxuuna maleeyey inay suuragal tahay inuu inta xoogeysto rogaal soo celiyo. Wakiilkii



Ingiriiska waqooyi u fadhiyey ee la oran jirey Sir Archer[1] (Caarshe - dheere) ayaa soo soocday rag toban ah oo caan ahaa[2]. Waxaa loo dhiibay warqado iyo farriimo lagu leeyahay, «Ina Cabdille Xasanow isdhiib, hubka dhig, dhulka meeshii aad ka dooratana deg, sida wadaaddada kalena u noolow. Hadalkaas Sayidku gaashaanka ayuu ku dhuftay, raggii soo jeediyeyna wuu ku ceebeeyey. Nimankaasi runtii iaallo Ingiriis ayay ahaayeen, Sayidkuse sida aan qabo taa ma garan; maxaa yeelay hadduu garto waa la layn lahaa ama xarunta ayaa lagu hayn lahaa. Aad baa loo soo dhoweeyey. Waxaa loo waabay geed qurac ah oo weyn; halkaasoo lagu soorayey intii ay joogeen oo idil. Odayada qaarkood waxay leeyihiin: Wax la yeelo daaye gabdhaaba la siiyey; in kastoo ayan iscalfan.

Nimankii markay soo laabteen ayay Ingiriiskii war oo dhan siiyeen. Xoolahooda ayay ka warrameen, hubkooda ayay ka warrameen, fardahooda ayay ka warrameen. Caarshe iyo Giib[3] kolkaas ayay Buuhoodle fariisteen oo dadkii Soomaaliyeed ee halkaa joogey shirweyne u qabteen. Waxay soo jeedsheen in weerar ayan ka soo waaqsan Daraawiish lagu kiciyo.

---

1. *Sir Geoffrey Francis Archer; Maamulihii sare ee Ingiriiska Waqooyiga Soomaaliya u joogey 1914 - 22. Sayidka iyo isagu in badan bay warqado isu direen, Waxbase kama suuroobin.*

2. *Waxaa ka mid ahaa Shiikh Ismaaciil Shiikh Isaaq, Shiikh Cabdullaahi Shiikh Madar iyo dhawr oday oo duqow ah. Labadaas shiikh waxay madax u ahaayeen Dariiqada Saalixiya iyo Qaadiriya ee dhanka Waqooyi.*

3. *Sarkaal Ingiriis ah oo ka qayb qaatay jebintii Daraawiishta. Burco ayaa lagu diley 1923.*

Huwan[1] oo idil dagaalkaas way u dhammayd. Ninkii hub qaadi karey qori iyo boqol xabbadood ayaa gacanta loo geshey. Baaqu wuxuu ahaa, «Ninkii geel rabow, duullaanka soo raac». Geela la sheegayaa waa geelii Daraawiishta iyo degmooyinkii ay dhex yiilleen. Waxaa colka madax looga dhigay nin la oran jirey Xaaji Waraabe[2] oo ka mid ahaa dadkii horey Daraawiishta colaaddu uga dhexaysey, Ingiriiskana ka talo qaadan jirey.

Colkaasu, Daraawiish oo aan digniin qabin, cudurna ku faafey oo ay wax yaal iyo wax dhintay tahay ayuu weerar qabax ku siiyey, dabadeedna waxaa laga soo helay geela la baxay Hagoogane. Geelaas intuu faro ka qabey soddon halaad ayaa colkii Xaaji Waraabe u qaybsadeen, colalkii Nugaal iyo Hawd ka soo duuleyna ninkood waliba labo iyo toban halaad ayuu la durduriyey ! Dad cayr ahaan jirey ayaa ku hodmay. Maxaa Hagoogane loogu baxshey ? Waxaa la yiri, ninkii saami ka helay kibir buu la hagoogtey, kii ka qaday ciil buu la hagoogtay, kii laga dhacayna calool-xumo iyo uurguluc buu la hagoogtay !.

Dadkii berigii hore Daraawiish ahaan jirey oo dayuuraddii dabadeed Nugaal ku haray dad badan oo ka mid ah ayaa duullaanka geelaas lagu helay ku jirey oo qayb libaax ka qaatay. Iyadoo colkii la humayo ayaa niman dhawr ihi Ismaaciil Mire ku yiraahdeen, «War hooy ina keen, geelaas xoolo kaagama sokeeyaane». Markaas buu yiri, «War anigu 20 gu' baan weerar ku jirey, duullaan dambena maaro uma hayo, Sayid Maxamedna waxaan u taro mooyaane waxyeeli maayo». Markii la soo laabtay oo uu arkay in nin waliba xero muggeed helay ayuu ciil la hagoogtey ! Markaas buu u guntaday inuu qalqaaliyo duullaan cusub oo uu Galbeed geel u doonto.
Tixo dhawr ah oo guubaabo iyo gabay colaadeed miiran ah ayuu mariyey :

1. *Magac la oran jirey dadkii Ingiriisku Burco uga talin jirey.*
2. *Waxaa la oran jirey Xaaji Maxamed Bullaale.*



*Timir Toomo joogtiyo Bariis toogo loo kariyo*
*Caanaha Taraar laga lisay ee toolin laga buuxshey*
*Intaan xoorka tiimbanahayee temshluhuu joogey*
*Niman baa intay toban dhaxeen soo tabcaday geele*
*Tabtaan haatan ahay naagahaa igala tiil roone*
*Tubta yavla mara reer tolkay ima tumiinayne !*

«Intaan Toomo iska fadhiyey oon timirta, bariiska iyo caanaha iska hirqanaayey ayaa rag xoolo tabcaday. Toban habeen oo qura ayay maqnaayeen, kolkaas bay xero buuxsadeen. War yaa ila duula, tolkay ii nixi maayo oo geela wax iga siin maayaane ! » ayuu hadal ku dhammeeyey.

## *H A Y I N K A   I I   R A R A !*

Waxaa ka dambeeyey gabay isna kaas hore la mid ah oo calaacal ah. Intii uu dumidda colka ku jiray buu mariyey, wuxuuna ku tusaaleeyey sida uu u geel la'yahay, sida rag haleelo uga buuxo iyo sida uu uga xishoonayo kuwaas baryadooda iyo ku hoyashadooda. Waa gabay isugu jira guubaabo iyo beerdulucsi. Waxaad ka garanaysaa inuu rabo in ciidan loo ururiyo oo dhallinyaro la raaciyo; kuwaas oo awood u yeelan doona - siduu isleeyahay - inay diillin dhigaan oo geelal soo meersadaan! Wuxuu yiri :

*Hindisoodayeey! xalay miyay hiribtay[1] laabtaydu*
*Habeenkii la hurday miyaan hoos isula shawray*
*Hammi iyo hawada geel miyaan hilinka taakeeyey*
*Markii waagu ii halalac yiri harag miyaan qoystey*
*Hasha keliya soo godol miyaa hibasho ii keentay*
*Ma haruubka Qawl[2] lala galaa iga higgaysiiyey*
*Tolkay oo haleelo leh miyaa igu hor maalaayaa*
*Haamaha karuurka ah miyuu igu hanqaareeyey*
*Kagga hootanuugga[3] leh miyaa haybta la i raacshey*

1 *Walaacday*
2. *Qawl waa hal keliya oo markaas lagu arkey.*
3. *Nirgaha hooyooyinkood iska nuuga ee aan laga maalin.*

*Ma hoyaatinkoodiyo baryaan ka hawo weynaaday*
*Hambaabuladan*[1] *Faadumo - xabbado hawl ma Kaga dhuuntay ?!.*
*Awel baan hafriinyo u dilaye haatan ma i heertay i heertay*
*Haasaawaheedii badnaa ma isku haaraamay*
*Haweenkiyo carruurtii miyaan hooy iskala seexday*
*Col bay hibadu ii saaran tahay aan hawadiyaaye*
*Haddii aan hormaro Eebbahay ima hungeeyeene*
*Markaan sida halyeyga u ciyaan heli sidaydiiye*
*Hawiyaa ku furay baa la yiri hiladi Qaaweele*[2]
*Hayinka ii rara aan reer Calow hawdka sii mar? e !.*

## GUULLOW GACANTA NOO BUUXI

Maalintaas ayuu col lixaad leh la baxay. Habeen iyo maalin toona fadhi ma haweysan, socod mooyaane. Dhibaatooyin badan ayaa la soo gudboonaadey; daal, gaajo, oon, iyo dandarro guud. Waxay socdaan iyo waxay socdaanba ayaantii dambe ayaa Nuur Ciise nin la yiraahdaa ku yiri, «Ismaaciil, waxba waynaga la'e, bal gabay oo geel inoo dhaawo». Markaas buu u leexday xagga hasha gabayga oo - mindhaa - uu ka baqay inaan la siin haddii geel la taabo. Wuxuu yiri :

*Nuurow*[3] *gujaad igu disheen goor iyo alleyle*
*Garna maaha maansada inaan idin ka gaaxshaaye*
*Miyaa laga guddoonsadey cadkaa ii go'naan jiraye ? !*

Waxaa lagu yiri, «Hashii gabayga waad leedahaye gabay noo mari». Kolkaas ayuu mariyey gabaygan soo

1. *Aqal yar oo aan si fiican u dhisayn.*
2. *Hilo ka mid ah hilooyinka Webi Shabeelle.*
3. *Nuur Ciise ka fiiri bogga 61d.*



socda ee aan isleeyahay wuxuu ka mid yahay gabaydiisa kuwa ugu qiimaha badan. Wardheer kolkii ay sii maraayeen ayaa ammaanduule laga dhigay. Waxay har iyo habeenba socdaan wax geela oo naf leh ayay arki waayeen. Markaas buu gabaygan baryada Ilaah ah mariyey. Wuxuu yiri :

*Haddii geed la jaro waa fufaa guun hadduu yahaye*
*Gurma go'an gobkii laga dhigaa waa gadaal bixiye*
*Geydhuhu wuxuu lulan markuu gugu ku hooraaye*
*Wuxuu geelu ololaa hadduu gabanta waayaaye*
*Faras wuxuu u goohaa markuu gole xumaystaaye*
*Waxa Weerku raadka u guraa goosan baad heliye*
*Wax shabeelku garo leexsadaa ay hadduu galo e*
*Wiyil giririfleeyaa mar buu geedka jebiyaaye*
*Golli*[1] *waxay baraarka u gaddaa gaajo dilankeede*
*Geenyada ka soo lulay halkii gacal la'aaneede*
*Guntimii shirshooraha ka haray yaan u soo galaye*
*Aan gooraamo caawaan tolkay gaas la soo wacaye!*
*Gahayrkii Wardheer*[2] *iyo hashii gudurka loo quutay*
*Jibaaxeeda geeddiga hashaan Gila*[3] *ka soo raacay*
*Hashaan guricaskeedii tirshaye gama' la ii diiday*
*Ganuunkeeda xoorka leh hashay gocatay laabtaydu*
*Hashaan uurka uga soo gingimay tobanka geedqaaqle*

1. *Dawarada; dacawada.*
2. *Magaalo Soomaaliyeed oo Xabashidu dhulka ay inaga haysato ka mid ah.*
3. *Gila : Meel ay tahay ma helin.*

*Gob caddaysa iyo dheen hashaan guranayee xaabay*
*Wax kastaba aan gooyee hashaan labada gaws daashey*
*Gaadiidka xoogga leh hashuu garabku naafoobey*
*Gurgurshaaga awrkaa hashii galowda loo taabtay*
*Gorradhigaha haamaha hashaan garangarshee xooray*
*Raggii wada gamuurraa hashuu golongolee dhuubty*
*Hashii kabaha gaarkooda sare dhagaxu googooyey*
*Guntigeeda maradii hashuu igu garooroobey*
*Guuriyo baqoolaba hashuu galowgu eedaamay*
*Saalada gabowgaa hashaan gelin dhow moodaayey*
*Gorofkeedu marayeey ! hashii laga gabbaaraayey*
*Galbeed iyo hashii loola kacay Aarti[1] guudkeede*
*Gurigii Amxaarada hashii garagashee dhaaftay*
*Faalkii Gallay[2] iyo hashuu male- ka gaafnaadey*
*Iyadoo hillaac galac yiri oo garowga soo raacday*
*Iyadoo daruuraha gabdhamay Bila[3] ku soo guurtay*
*Garaadaysannoo layska daa gef iyo faankiiye*
*Inay taladu kugu goonni tahay garey kas-gaagkiiye*
*Guulow Allow waa fogaa Gurigii Caymeede[4]*
*Oo kama geyoon karo colkuye gacanta noo buuxi!*
*Idinkuna hal - geeraarshihii[5] golaha soo jooga*
*Oo wacadka qaar lama gogtee gacalo ii siiya.*

---

1. *Sida Wardheer magaalo Xabashidu Soomaalida ka haysato*
2. *Faaliye la oran jirey Gallayr Axmed.*
3. *Hal magaceed;*
4. *Geel iyo dhul ballaaran oo Caynabo ugu magac dheer tahay.*
5. *Hasha gabayga.*



## *NAA GEFKIYO BEENTA DAA*

Kolkii ay Daraawiishi baabba'day mar wax yar ka dambaysa; 1921kii ayaa waxaa wada sodcaalay Ismaaciil Mire iyo nin kale oo la oran jirey Xaaji Maxamed Cawl oo ay saaxiib ahaayeen. Siday caadada reer miyigu tahay haddii uu habeen dumo, asii codcaal lagu jiro waxa lagu hoydaa hadba ciddii markaas kuugu sokaysa. Ismaaciil iyo saaxiibkiis goor fiid ah ayay reer u yimaadeen. Intii aan la soorin baa waxaa u timid islaantii reerka u weyneyd. Ismaaciil oo madaxdii Daraawiishta ka mid ahaa ayay waxay ku eedaysay inuu isagu mas'uul ka yahay wixii dhibaato ahaa oo reerkeeda ka soo gaarey dagaalladii Daraawiishta. Waxa gabayga soo socda ee Ismaaciil ka muuqata inay islaantaasi dagaalladaas dhibaatooyin badani ka soo gaareen, xoolahoodii lagu dhacay, gaadiidkeedii la weydaarshey, carruurteediina qaar lagu laayey.

Ismaaciil Mire, in kastoo uusan dacwaddeedaas ku inkirin, haddana ma garaysan inuu isagu u qoolan yahay labaatankii gu' ee dagaalladu socdeen wixii dadka Soomaaliyeed kala soo gudboonaadey oo hargaamooyin ah. Waagu markuu beryey ayuu Xaajigii la socdey u mariyey gabayga soo socda oo la oran karo wuxuu in badan inooga sheegayaa taariikhdii Daraawiishta iyo goobihii kulkululaa ee laysaga hor yimid. Wuxuu yiri :

*Gelin dhexe xalaan Maxamedow geyrtay oo kacaye*
*Gam'ina waayey hadalkay i tiri gacallow naagtiiye*
*Adigey gabley tiri markaad gaaska wadateene*
*Waxay tiri adaa igu gondoley garangartaan iile*
*Waxay tiri aday guri - dhigoo ma lihi gaadiide*

*Waxay tiri adaa gelengel tubay garayartaydiiye*[1]
*Waxay tiri guyaalkii adaa gaajo ii dilaye*
*Waxay tiri gurboodkii*[2] *adaa geesuhuu dhigaye*[3]
*Guhaaddeeda aan jirin balaan gabay ka soo qaado*
*Gumburo*[4] *iyo Cagaarweyne*[5] *iyo geedki Daratoole*[6]
*Goobtii Jidbaale*[7] *iyo Xargaga*[8] *guuldarradi joogtey*
*Gembigii ka dhacay Ruuga*[9] *iyo gudurigii haagay*
*Gabooddeeda Beerdhiga*[10] *wixii la isku gooraamay*
*Maydkii gabradey seerigey Good*[11] *ku tumanaysey*
*Gawarkaad maraysaba laftaad galayaxaa mooddo*
*Ogaadeenka gaanka ah wixii Geydho laga qaaday*
*Iidoor cayuun godan wixii gelin la weydaarshey*
*Shirshooraha gudbani cayr wuxuu gorof la meertaystay*
*Garcas iyo Majeerteen wixii guuyo laga dhaarshey*
*Gob ninkii ahaan jirey wuxuu gibil madoobaadey*
*Giddigiis naflaa'iga wixii gobolba meel aadey*
*Dayuuradaha gawliyo wixii samada guuxaayey*
*Daarihii gelgelintaas noqdiyo gebiyadii ciiray*
*Wixii guuldarriyo hoog ka dhacay dunida guudkeeda*
*Gembigiyo jahaadkii arlada gaday wixii joogey*
*Gaaliyo Daraawiish wixii uunka kala gaarey*

---

1. *arigaygii*
2. *Carruur yaryar.*
3. *Aad u laayey.*
4. *& 5. & 6. Goobo dagaal oo Ingiriis iyo Daraawiish dhex maray,. 1903.*
7. *Ka eeg bogga 47*
8. *Goob ka dhaday buuraha magacaas leh agtooda; Laascaanood.*
9. *Dib ugu noqo gabaygii ahaa «Annagoo Taleex naal».*
10. *Waxay dhacday 1902.*
11. *Geela.*



*Keligey ma wada geysannine la isku geeryooye !*
*Geyigii rogmaday oo dhan baad guudka ii suriye!*
*Waxba hay gurraynine dembaad galabsanaysaaye!*
*Gartaa maaha naagyahay inaad ii gilgilataaye !*
*Gashi kaama qabo oo ma layn gabannadaadiiye !*
*Gambana kaama furan baan u fili gulufyadaydiiye !*
*Naa gefkiyo beenta daa yaadan gelin godadkii naareede !*

## N A B A D I   W A A   D O O R

1920kii markii ay Daraawiishi jabtay ayaa-sidaannu horay u soo sheegnay - Ismaaciil Mire xabbiska Berbera la dhigay. Kolkii uu soo baxay oo uu demgadoodii dhex yimid si fiican ayaa loo soo dhoweeyey, in kastoo aan la xoolayn sidii uu malaysanaayey. Reer Hagar qolada la yiraahdo ayaa si door ah u marti geliyey, isagoo cayr ah oo aan tulud iyo waxar toona lagu ogeyn. Dadkii kale ee isaga la midka ahaa ee Daraawiish ka soo qaxayna si wanaagsan ayay wax ula qabteen.

Iyadoo uu Ismaaciil arrimahaas maskaxda ku haya, inuu ka abaalgudana damacsan ayaa 1923kii qardoofooyin ka dhex dhaceen Jaamac Calinuur oo ay gabyaaga ilma-adeer ahaayeen iyo nin kale oo Googooye Jaamac Aadan la yiraahdo, dabadeedna waxay Jaamac talo kaga dhammaatay inuu aarsado ee uusan qandhow innaba qaadan ! Isagoo caraysan oo aardoon ah ayaa Ismaaciil arkay, markaas buu damcay inuu qaboojiyo oo u sheego maalintii uu Daraawiish ka soo galay sidii ay reer Hagar tabantaabada ugu geysteen iyo sidii ay xoolaha maalka ah xaaska ugu siyeen. Waxa uu gabayga si faahfaahsan ugu tilmaamay silicii iyo saxariirtii soo gaarey kolkii ay Daraawiishi qaxidda ku jirtey ee ay dagaagga noqdeen. Jaamacna wuxuu ka beryey inuu taas darteed ugu dulqaato, colaaddana qaboojiyo, waxna uusan ka qaadan haba kibir xumaadeene ! Wuxuu yiri :

*Dayuurado qablami maalintii lay dul marinaayey*
*Dibirka Dhooddiyaad maalintaan deli dhacaynaayey*
*Duunkayga maantaan sidii deer la cararaayey*
*Anaan duunyo wadan maalintaan dalankacaynaayey*
*Darmaan xoodan maantaan Badweyn duhurka soo taagey*
*Habraha duubmay iyo maalintuu doqonku ii baanay*
*Dadkii Cayn[1] fadhiyey maalintaan dooc ka garan waayey*
*Kun dirays gashani[2] maalintay damacday dhiiggaygu.*
*Dulmigay sameeyen maalintii laygu dabo joogey*
*Maantii ninkii door ahaa degelka laadlaadshey*
*Dilkii aan sahladay maalintuu dacarta ii qooshay*
*Anoo dulugle maantii Berbera la igu dayraanshey*
*Derbiga jeelka maantuu kufrigu dabarka ii giijey*
*Rabbi deeqi maantaan anoo dagan ku noolaaday*
*Ducaaliyo[3] Caddood[4] iyo kuwuu ii danqaday jiirka*
*Igardhada[5] la dawdabi kuwii dumarka ii siiyey*
*Ee dadabta ii dhigahayee gogosha ii daadshey*
*Xeeryaha diyaafadan kuwii dabaqa ii saaray*

---

1. *Cayn waxaanuu soo laqbaynay mar hore (arag bogga 28)*
2. *Kun askar ah oo dharkoodii gashan.*
3. *Ina Cali Xoosh.*
4. *Ina Cismaan Xoosh.*
5. *Igarrada: Lo'da irmaan ee weylo la'aanta lagu maalo. Qof bay oggoshahay ama gandaal baa lagu weyrixiyaa, markaas bay godlataa.*



*Caanaha Dubbiyo[1] Laan[2] kuwii igu darduuraayey*
*Kun wiil oo dagaaga ah kuwii deex ku soo koriyey*
*Dab inaan ku rido waa halaan diirka gelihayne*
*Dufule waalan baan ahay haddaan daaro reer Hagare !*
*Haba isdoor bideen oo xarrago ha isdabooleene*
*Dibnaha hawga yeerina anaa dawladeey ! orane*
*Ka duggaala cadowga oo tolnimo daacad uga raadsha*
*Shisheeyuhu intuu digan lahaa doqon sideed yeela*
*Waxba yayna deynkeenna maqan Debec[3] inoo siine*
*Duqna ha qaadannina xoolo waa didib caleentiise*
*Dubaaqana ka dhawr Jaamacow nabadi waa doore !.*

Gabaygaas markii loo mariyey Jaamac, in kastuu caraysanaa, wax buu ku qaatay, qaandhowna ma qaadan, colaad dambena ma dhicin. Sida halakanba ka muuqata waxaa la oran karaa ninka gabyaaga ahi dadna waysku goyn karaa, dadna waa kala fariisin karaa, nin kulul waa qaboojin karaa, mid qabow oo aan colaadi ku jirinna wuu hiyi kicin karaa !

## BARAKAALE EEBBOW

Kun iyo sagaal boqol iyo dhawr iyo labaatankii, ka dib markii uu Ismaaciil Daraawiish ka soo galay ayaa Dhulbahante Nugaal isugu soo guuray. Iyadoo halkaas la yaal baa suldaan Cali Keenadiid oo Hobyo u talin jirey saddex col oo isdabajoog ah ku soo bixiyey. Colkii u horreeyey wuxuu qaaday geel irmaan ah oo uu lahaa nin oday ah oo Barre Bullaale la oran jirey. Kii labaad iyo kii

---

1. & 2. *Labo halaad magacyahood.*
3. *Hal magaceed; geel oo dhan buu u jeeda.*

saddexaad waxay qaadeen geelal kale oo faro badan. Saddexdaas col midna lagama hor tegin, mid walbana dhib la'aan ayuu wixii uu helay ku taabay.

Maalintii dambe, iyadoo ay cidihii la dhacay shirsan yihiin, Ismaaciilna tadhiyo ayaa nin Biixi Qaley la oran jirey ku yiri, «Ismaaciilow, berigii Daraawiishi jirtey waxaad tirin jirtey gabayo guubaabo ah oo wax laysaga rabee, maxaa eegga kugu dhacay oo aad la aamusan tahay». Ismaaciil kolkaas ayuu gabaygan guubaabada ah tiriyey, isagoo reer walba gaar ahaantiisa u canaananaya:

*Bojin maayo gabay Biixiyow[1] beegga haatana e*
*Nin ka baadey baan ahay tolkiis booldhannimadiiye[2]*
*Ba'naantii shirshooraha waxaa beenshey cararkiiye*
*Eeggana baqdhoos bayga galay barashadiisiiye*
*Badalliga raggii wada noqdee baarka kala jeexday*
*Boqol baa ka raray geedihii baxaye dayreede*
*Barkad uguma bogin geeddiguu baydadka ahaaye*
*Barre[3] markii la dhacay yuu ratiga buur u looshadaye*
*Berberuu u jeedaa inuu biic ka jiriyaaye*
*Alley Bahararsame looma filin baabka ay tahaye*
*Bur ma tuurin nimankaan lahaa beel ha shiriyeene*
*Bugtii horeba waatay qaxeen boqorradiisiiye*
*Biyo nin iska sayraa ma jiro bari Nugaaleede.*
*Bar baa cayra reer Jaamicii biligu saarraaye*
*Baylihiye geelii markuu beleley keybkiiye*
*Biyihii Ugaaryahan ma tegin boobtankii shalaye*
*Bile[4] iyo Cabdaan[5] iman markii buugga loo diraye*
*Hadba baal la jarey reer tolkood waana bixiyeene*
*Bustahay hullaabteen kuwaan bidayey duullaane*

---

1. *Biixi Qaley.*
2. *Carruurnimadii.*
3. *Barre Bullaale*
4. *Ina Dalmar*
5. *Ina Nuur Xiddig*



*Axmed Garaad isbahardaadiskii biid ku tari waaye*
*Bilaash looma dhiqin geelan uu biran Majeerteene*
*Burge miiran buu dhalay raggii beeray waa hore e*
*Goortay belaayadu dhacdeey baraq nuglaadeene*
*Marna haddeeyan biid igu tarayn baaho iyo eebo*
*Bicdadooda lama joogi karo duulkan bayrta lehe*
*Beled inaan u haajirana way bedownimo e*
*Barakaale Eebbow xaggaa iga bedbaadeyso !*

## CALIYOW DARYARE NOOGU YIMID*

Maansadii Calidhuux curiyey ee geyiga Soomaaliyeed gees walba u qaadday, kana bilaaban jirey: (Doqonkii Ogaadeen ahaa Doollo laga qaadye); rag badan oo gabyi jirey ayaa ka jawaabay, isagoo nin waliba u abbaaray sidii ay la noqotay. Qamaan baa kolkii hore ka gabyey, isagoo Calidhuux ku cambaaraynaya diradiraha uu soo jeediyey iyo diirnaxa aan daacadda ka ahayn. Waxa kaloo ka gabyey Maxamed Fiin, Ina Cumar Dage, Xaaji Nuur Ciise iyo rag kale oo tirsi leh.

Ismaaciil Mire durbadiiba markii ay maansada Calidhuux Nugaal ku soo gaadhay jawaab buu bixiyey. Qabow ayuu tixda markii hore ku bilaabay, ha yeeshee mar dambe ayuu haddana isrogey oo tubtii Calidhuux maray. Wuxuu yiri :

***Caliyow Daryare[1] noogu yimid dacawigaagiiye***
*In kastoo dalkii kala fog yahay hadalku soo duulye*
*Sodcaalkiyo dabalayha bafliyo dawrahaa sidaye*
*Kumana diirsan maansahu hadday dunida aafeyne*
*Dan - waa buusan hurahayn ninkii dibadda joogaaye*

---

*) *Waxaan akhristaha ku waaninayaa, si uu gabaygan u fahmo, inuu raadiyo gabaygii Calidhuux ee aan bilawgiisii soo sheegnay iyo kii jawaabta ahaa ee Qamaan Bulxan.*

1. *Ceel Laascaanood qiyaasta 13 mayl bari ka xiga.*

*Inta daamankiisu is - hayaan anafo deyn waaye*
*Deeq iyo markuu nabad heluu daawo furayaaye*
*Dambaaburada aad ololisiyo Dirir faduushiisa*
*Allaylehe dembaab lama hadlee kulama doo-neynin !*
*Weligiisba dirir kuma xerayn Deleb Ogaadeene*
*Dirkoodii horaa lagu yiqiin inay dan qaataane*
*Dadkaa nabad ahaa waayaduu daaddahayn jiraye*
*Markii Dabafurkii[1] laysku ridey lagu darbaysiiye*
*Daahyaale[2] geelii la helay dalawidii meertay*
*Iyadoo dildilihii bishiyo dacashii haaneed leh*
*Oo awrka doobinahayaa Deleb ku meeraayo*
*Naagaha ilmada duugayee diilalyadu hayso*
*Dayadayda iyo qaalmihii soo durdurintooda*
*Yay doonka naga laynin iyo dumarka ooyaaya*
*Dar - ku rogidda kaalmaha markii laga durduu-raayo*
*Sidii duul goboo shiray markay wada dekaynayso*
*Dig markay tiraahdo oy fushaa daya tiraahdaane*
*Dab rasaasa idinkoo sitaa dacas la jiiftaane*
*Labo dibi midkii baqahayaa ways daldhiciyaaye*
*Dinnaahooyinkaa laga gartaa deyrka kii jebine*
*Intuu dabada meermeeriyuu dacal u boodaaye*
*Dagaag magan bariiyaannu nahay daa'imaa tiriye*
*Duufkuuba qalayaa ninkay dani u geysaaye*
*Xaqiinnaa haddaad dabo gashaan kuma dam-bawaeene*
*Afartaa da'dii lagu ballamay deel ma ka higgaad-shey*
*Dubbahaan la dhacay sow finiin kagama duul-duulin*
*Dulkaa jooji kuma daalayee dhibic haddaan daadshey*
*Dood kalena waa oranayaa balaan daliileeyo*
*Duunkaaga kuma suubbanayn diradirayntaase*

1. *Jaad ka mid ah qoryihii lagu diriri jirey.*
2. *Geel faro weynaa oo ay labo qoon kala qaadeen.*



*Dal dhan buu gubaa qaraf yar oo duur la geliyaaye*
*Dooxooyin idil bay xushaa digo hulaaqdaaye*
*Cawlkii la dabay ee mindida dabaxda loo waayey*
*Ee qoday middii lagu deg dhabey kuugu duur-xu!e e*
*Alleylehese kii kugu danniyey waaba kuu digaye!*
*In Qamaan ka doodaan og nahay diirnixii gabaye*
*Doqontaas intaad diri lahayd adigu maad duu-shid ? !*
*Oo didisid geelaa fadhiya Doollo dhinaciisa ? !*
*Oo dumar - la - moodkii lahaa daacad ugu dhiib-tid. ? ? ! !*

## INAAN GARANAYAAN SHEEGAY ?

Xasan Shiil oo «Gabay - aweyti» caan ku ahaa wuxuu ka mid ahaa raggii hore oo gabay heer sare gaarsiisan lagu bartay. Ismaaciil Mire ayaa waagii dambe wuxuu maqlay in Ingiriiska iyo askartiisu ka gabaysiiyaan oo ay markaas lacag ku siiyaan. Gabayga oo lagu shaqaystaa Ismaaciil maroor bay la ahayd, siiba haddii gaalada wax looga doono. Kolkaas buu damcay inuu arrintaas gabay ka tiriyo, hase ahaatee, keligeed kuma uu koobnaane waxaaylo kale oo qallooc la ahaa ayuu ku soo daray.

Waxyaalaha uu ku soo qaaday waxaa ka mid ah sheeko dagmadooda dhexdeeda ka dhacday oo ahayd : In nin Faarax Barre la oran jiray gabar laga guursaday, inuu ninkii guursaday xoolo bixiyey, dabadeedna inuu odaygii yaradkii qawaday oo uu aqalkii oo dhan udubbada u siibay; Wuxuu gabaygii ku yiri :

*Axmedow[1] nin gidira oo da' iyo gabow la ciiraaya*
*Oo galabta Beerdhiga dhacdiyo Garabcad[2] soo joogey*

1. *Ina Saleebaan Margiliqe.*
2. *Meel Saraar ah oo ay goob dagaal ku dhex martay Daraawiish iyo Soomaalidii Ingiriiska la jirtey; Gobolka Togdheer.*

*Aan gedo yarayn baan ahee gabay aan kuu sheego*
*Waayeel guddoonshiyo tashiga odayo loo geeyo*
*Iyo inuu gungumihii ka lumay Ina Garaad Faarax*
*Aan guurti noolayn inaan garanayaan sheegay!*
*Inaan laasadaar gacalka iyo xididka gaaraynin*
*Oo nimanka reer Gorod Xirsiyo Calac ku oomaayo*
*Uu gabi qaraabada inaan garanayaan sheegay !*
*Soddoggii gurracan maalin bay garu ku ciirtaaye*
*Markii Faarax[1] geel iyo dab iyo guuya laga buuxshey*
*Hadduu kebedda gaalleefta daray dabayaruu gaatey*
*Uu gees u riday buulku waa ilaba gaabnaaye*
*Inay labo galaan quban inaan garanayaan sheegay!*

*Labo guulka Odayood[2] inaan garo ku naaxaynin*
*Oo aan garoor laga dhamayn iyo ganuun xoor leh*
*Ay guriga «wii» layn inaan garnayaan sheegay !*
*Gabdhahooda reer hebel[3] haddaan guurka laga deynin*
*Oo aan gammaankiyo dabkiyo geela laga seerin*
*Aan sumad rag kaga gaariyo gololo loo yeelin*
*Geyaan xumo inay dhici inaan garanayaan sheegay !*
*Inaan reer Gumaarholoc[4] raggii go'ay u aaraynin*
*Oo ayan godobtooda maqan goosan kari haynin*
*Oo aanay garanayn lafaha guban xalaaleeya*
*Ay goojo dheer wari inaan garanayaan sheegay !*
*Inaad Gabay - aweytow lafaha gebi ka xooreyso*
*Oo aad galbeed tegi adaan guuyo badan haysan*
*Oo aad go' iyo u xiran rodol la soo gooyey*

---

1. *Faarax Barre; reer Laascaanood.*
2. *Ceel Wirwir u dhow; degmada Buuhoodle.*
3. *Reer uu magacdhawgooda ka siqooday.*
4. *Naynaas reer; sidii kuwaa hore ayuu magacoodii runta ahaa u qariyey.*



*Aad gacaliyow cuni callaal lagugu gaadaayo*
*Oo aad dhalashadaadii ku gadan galin waxaad quuaan*
*Oo lagu geyeysiin wixii Halacba[5] loo geystey*
*Aad ceeb la goloslayn inaan garanayaan sheegay*
*Inuu reer tolkay gudo haween gam isku siinaayo*
*Oo gamas wax xiiriyo amley la isla gaadaayo*
*Oo gaban agoon noqon inaan garanayaan sheegay!*
*Gaawaha karuursani inuu rag isu geynaayo*
*Oo gaarka reer Faarax Hagar gudo colloobaayo*
*Ay oodda kala geyn inaan garanayaan sheegay !*
*Gus - weynida Ogaadeen inay geeri dumar joogi*
*Goonyaha haddaan lagaga qorin gudimo xiiraysa*
*Inuu gaari mawtiyi inaan garanayaan sheegay !*
*Gaaddo weynta gabareed haddii garabku weynaado*
*Godka lagu cadaabyeey! hadduu goriyo naaskeedu*
*Dadkoo gama'san leylkii hadday saab u guurayso*
*Ay wada gableeyaan miday gelin la haasaawday*
*Garacyaley inay noqon inaan garanayaan sheegay**
*Ninka gaalo caabuday rabbina gooyey xariggiisa*
*Beryo wuxuu gabraartaba hadduu meleggu soo gaaro*
*Jahannaba inuu geli Kitaab garanayaan sheegay !*

---

5. *Xuseen Cashuur; wuxuu ahaa nin gabayo badan ku soo baxeen oo hunguri badnaan iyagiyo ku ailahoode lagu sheegay.*

*) *Tuducyadaas sidanna waa loo weiryey :*
*Gaaddo taagta gabareed hadduu garabku weynaado*
*Geddi dhexe allaylkii hadday guuro bahallayso*
*Godka lagu cadaabyeey ! hadday gelinba reer aaddo*
*Abaalkeedu waa garac inay gedef la qaaddaaye*
*Gumaaryuluc inay noqon inaan garanayaan sheegay!*

## QAYBTA SHANAAD

## JAAMAC CALINUUR

Muddadii u dhexaysey 1928 ilaa 1944kii gabayo faro badan oo kala duwan ayaa Ismaaciil loo hayaa; kuwaas oo la oran karo waxaa ugu badnaa kuwii ku saabsanaa dilkii Jaamac Calinuur iyo aardoonkiisii. Jaamac iyo Ismaaciil ilmo -adeernimada ka sokow waxay ahaayeen niman isjecel, saaxiib ah oo aan kala harin. Waxaa Jaamac lagu tirin jirey ragga degmada dhexdeeda loogu han weynaa ee lagama maarmaanka ah haddii ay xag talo tahay iyo haddii ay xag xurquun iyo waxtarmo tahayba.

### SABABTA LOO DILEY

Talo Ingiriis buu ku dhintay, hase ahaatee gacanta dishey waxay ahayd gacan Soomaaliyeed oo ka gardaran. Caligeri oo uu Jaamac ka mid ahaa, ayaa kiis lagu xukumay, kolkaas baa madaxdii Ingiriisku amar ku bixisay in geela-shooda la soo xereeyo, dabadeedna niman Barkad horay looga diley oo Caligeriga loo haystey mag ahaan loogu wa-reejiyo. Maalintii dambe ayaa Jaamac iyo rag kale oo geelal aroora ceelka Wirwir la yiraahdo ku soo wada iska hor yimaaddeen askartii Soomaaliyeed ee kiiska qabanaysey. Jaamac geelii ayuu ku diriray, dabadeedna dhawr xabbadood ayaa isku mar ku dhacday. Isagoo dhaawac xumi gaarey, asii askartii ka tagtay oo meel geed hoostiis ah ku gur-guurtay ayaa waxaa u yimid nin Barkad ah, horayna as-karta ula socdey asii aan askari ahayn oo la oran jirey Xirkayoon Axmed Gawaafe. Halkaas ayuu Jaamac ku ruux togey, isago u aarava nin ilmo adeer ay ahaayeen oo ku jirey rag waa hore la laayey.

Arrintaasi kolkii ay dhacday: 1928kii ilaa Jaamac loo aaray 1944kii oo Xirkayoon la diley Ismaaciil Mire marna ma aamusin. Wuxuu tirin jirey gabayo guubaabo ba'an ah oo dhallinyarada iyo waayeelkaba hiyi kicin jirey. Ga-



bayadaas waxaa laga garan karaa inuu Jaamac aad u jeclaa oo ka samri kari la'aa, waxaana hubaal ah inuu isagu gacanta uu leeyahay ugu aari lahaa haddii uu da'dii uu joogey ka yaraan lahaa oo uusan cidnaba ku halleeyeen; Rag badan oo ay isku degmo ahaayeen ayaa dilkaas Jaamac ka gabyey, iyagoo goor walbaba Ismaaciil guubaabinaayey, ama isaga keliyaba ma ahee, reer Guuleed oo dhan carrabka marin jirey, iyadoo lagu tuhmaayo inay ka baaqsadeen halkii laga filaayey ama laga malaynaayey.

### MAXAMED DEYL:

Bal intaannaan gabayadii Ismaaciil soo bandhigin aan aragno gabay uu mariyey nin la yiraahdo Maxamed Deyl oo uu giddi Caligeriga ku guubaabinaayey, isagoo iska dhigayey nin soo arkay Jaamac Calinuur. Wuu leeyahay «Caligerow waxaan soo maray xawaalkii Jaamac, markaasuu inta soo baxay ila hadlay oo farriin i soo faraye bal i maqla». Wuxuu gabaygii ku yiri :

*Inay maytiyuhu qayliyaan ma anan moodeyne*
*Malkadii la dhigay Jaamac baan maray sodcaal-*
*kiiye*
*Anigoo maqlahayuu i yiri Maxamedow jooge !*
*Goortaan miliilicay salaan midigta ii saarye !*
*Malmaleeyey oo waxaan gartaa midab wanaag-*
*giiye !*
*Maalkaan dhaqaayiyo dadkii maaragtuu yiriye !*
*Waxaan iri macnaha ay yihiin waanan marinayne*
*Wuxuu yiri miciin kama sugayn miraha Guuleede*
*Cabdinaasir[1] haysaga manqaxo maanso iyo jiibe*
*Sidii nimaan adeerkii la mudin haw makaabiro e*
*Ha maddaysto ceelkuu fadhiyey maalkii reer*
*Debey e*

1. *Ina Sugulle Calinuur; Jaamac Calinuur baa adeer u ahaa.*

*Ilmo Ciise aqal moolo weyn hays maldhaqiyeene*
*Magaalada Wirwira rodol qaxwaa ha iska miisteene*
*Maadhiinka baas iyo gacmaha ha isla maadsheene*
*Naftana haw marwoodeen sidaan meleg haleelayne*
*Miyaan khayr - mataan iyo Shawana murugo ii haynin*
*Moolkii Warfaa iyo miyuu Gorodku mawtoodey*
*Ismaaciil ma moog yahay inaan muranna lay geysan*
*Caligeriga kale sow ma maqal mag iyo aar waagu!*

## *I S M A   O G A !*

Iyadoo arrintu halkaas marayso oo aan cidina far dhaqaajin ayuu Ismaaciil maalin dambe wuxuu tegey Wirwir oo - mindhaa - aroor geeyey. Makhaayad rag badan fadhiyo isagoo jooga ayaa nin saajin ahaa oo Ducaale -qaroon la oran jirey ka codsaday inuu gabay maaweelo ah mariyo. Ducaalena wuxuu ka mid ahaa nimankii askareed ee Jaamac Calinuur tacshiiradda ku furay, gaar ahaanna waxaa isaga loo tirinaayey inuu labo xabbadood oo hore ku lahaa. Ismaaciil ciilka haya show maba oga ! Maxaa yeelay haddii uu malaynayo waxa ka soo socda gabay ma weydiiyeen: Labo goor hadduu noo mari ku celceliyey ayuu isagii isku rogey oo tixdan caanka noqotay, bari iyo galbeedna laga yaqaan, goobtii ka mariyey :

*Isma oga Ismiir[1] iyo ninkii ayro foofsadaye*
*Isma oga arbaha weerka iyo ariga goosmaaye*
*Isma oga waraabaha «am» liyo awr la laayaçaye*
*Isma oga atoor qadow bartiyo uubta loo qodaye*
*Isma oga nin urugaysan iyo eelka kii dhigaye*

1. *Sarreeye Guuto R. G. Ismith. Wuxuu ahaa Maamulihii Sare ee Ingiriiska Soomaaliya u joogey 1948. Waxaa lagu diley Xamar 1969kii.*



*Isma oga dhillada uunsatiyo awga taa'ibaye*
*Isma oga aqoonxume dhergiyo meleg arsaa'iile*
*Isma oga agoon iyo ninkii aabbaheed dilaye*
*Isma oga askari qooqan iyo nimaan afbuux siine*
*Isma oga abeer qalabliyo inanka doonaaye*
*Isma oga ugaar iyo libaax adamiyaystaaye*
*Waxba gabaygu yuu ila ordine waxaan ku soo ooday*
*La illow nin aakhiro tegoo iilka hoos maraye !*

## *ODAY TALADA LAMA DHAAFIYO*

Nin Saleebaan Caabbi la yiraahdo oo col humayey, doonayeyna inuu Jaamac u aaro ayaa isla beryahaas Ismaaciil la kulmay. Wuxuu arkay ninkaas oo aad u caraysan oo ku tallamaya inuu wacdaro geysto oo dilkii Jaamac degdeg loo eedo. Ismaaciil taas wuxuu u qaatay talo xumo, dhallinyarannimo iyo digniin baxaysa. Markaas buu weydiiyey oo yiri, «War saleebaan, maxaa dhacay oo aad la gam'i la'dahay» ?. Gabay aannaan helin buu kolkaas Ina Caabbi halkaas ka mariyey oo uu ku sheegayey waxa uu doonayo iyo goolka uu dhali isleeyahay. Markaas kuu Ismaaciil tixdan gaaban oo waanada iyo tusaalaha ah mariyey :

*Tixda gabay ina Caabbiyow tuducba waa meele*
*Tahantoog ma huro meel haddaan tuba la qaadsiine*
*Tollaala'ayda iyo qayladaal tolatay waa yaabe*
*Tiiraanyo iyo ciil rag qaba turuqday boogtiiye*
*Oday talada lama dhaafiyee iga ta'wiil qaado*
*Durba lama tallaabsado haddaad tooggo leedahaye*
*Tol baxnaani baa igu jirtiyo tacab rasaaseede*
*Haddaan dunida taambuug cammirin tani ma joogteene*
*Wallaan tuurta loo wada degeen tawllanoo maqane*

*Ismiir baygu taagane intuu tegayo ii kaadsha !*
*Nin tayiiso maaggani inuu telelo waw ceebe*
*Tayaaqadu digniin kama taggana laysu tebiyaaye*
*La turba oo tilmaansada nin raga tuush ma aargudo e !*
*Tuulada markaad ugu tagtaan taaha ka ogaada !*
*Salaanaan tolnimo hoose jirin midigta taabsiiya!*
*Tagoogada miday kaga jabaan toogta la ogaada !*
*Inta taranta reer Cali fadhido tacaddigii raadsha!*
*Tollaala'aye ! aarsada sidii tabaxsayow aarka !*

Gabaygaas Ismaaciil ee aannu soo aragnay waxa aan laga aqoon gabay hore ee Sayidku Ismaaciil laftiisa uu u tiriyey ee ka bilaaban jirey :

*Ismaaciil Mirow taladu waa aydin kaa maqane*

Labada gabayba waxa ay tusaalaynayaan sida ugu habboon ee xaqa maqan loo raadsado, iyadoon lagugu garan oo aan lagaa digniin helin.

## WIILYAHOW ILMAA IGAGA TIMID

Gabaygan isna dadku aad u wada yaqaan ee ku saabsan guubaabadii Jaamac Cali waa gabayga ka kaca erayada kor ku qoran. Waxa uu gabayaagu arkay inan yar oo ninkaas la diley dhalay oo Maxamed la oran jirey. Inankii baa inta u soo dhowaadey ku yiri «Adeer Ismaaciil». Wuu dhegestey. Inankii baa haddana ku celiyey, «Adeer Ismaaciil». Ismaaciil intuu inankii indho tiiraanyo ku eegay ayuu yiri :

*Wiilyahow ilmaa igaga timid aragtidaadiiye !*
*Qalbigaa i oogsaday markaad tiri adeerow e !*
*Abtirsiimo reer Cali haddii Eebbe kugu raacshey*
*Ararsamana kuu xigo nafluhu kala ayaan roone*
*Asaan cnigu odayoobayoon anafadii daayey*
*Ashahaado mooyee haddaan eebo ridi waaye*



*Allaa igu og inaan aabbahaa cidi u aarayne !*
*Ha ii iman hana i soo ag marin oohin tariddaada!*

## DHOOMAHA LA KAALAYA

Xareed Duubi Deero oo ka mid ah reerkii dilka Jaamac loo tirinaayey ayaa gabay digasho ah oo naxariisdarro ka muuqato mariyey. Gabaygaas wuxuu ku qirtay in ay iyagu mas'uul ka yihiin ninka geeridiisa, haddana ayan qoomamaynayn; Intaas hadalkii kuma joojine ninkii dhintay ayuuba caayey oo «dhoocil» ku sheegay. Wuxuu yiri :

*Dhool baa ka da'ay bari ninkii dhawri karayow e*
*Dhugta yeedhay waa faanac Cali dhinacyadiisiiye*
*Waa kaa waraabuhu dharqaday toban dharaaroode*
*Dhoomaha la kaalaya halkaa dhoocil jiifsadaye*
*Dharabkuna ma mayrine lafuhu waa dhibcahayaane*
*Faataxo dhammaantiin u mara inaan Ilaah dhaylin*
*Xirkqyoon intuu dhaartay buu dhoocil noo dilaye !*

Ismaaciil durbadiiba tixdaas waa ka jawaabey, isagoo dhaaranaya oo Xareed u sheegaya inuu col ku soo bixin doono. Tixdan jawaabta ah waxaan, iyana, laga aqoon mid uu Sayidku kaarshe Guuleed Niiqle u mariyey ka dib markii uu Kaarshe gabay digasho ah Daraawiishta u soo mariyey dagaalkii Jidbaale dabadiisii. Waa gabayga ka kaca: (Nimanyahow qammaadaa i diley quduro waa yaabe). Ismaaciil wuxuu yiri :

*Ina Duubi Deerow waxaa kaa dawixin mawde*
*Haddaad tiri anaa Jaamac diley digashanuu raacshey*
*Aad tiri waraabaha dibbiray darib anaa siiyey*
*Aad tiri dabkii Ismiir shiday Deri ha loo raacdo*
*Dumbuq sumuca waa kuula iman duubley aan sido e*
*Dillaamada horeetay maryaha dacalka kaa qoyne*
*Dabadana adkee dhayllin baad dir u lahaydeene !*

## JAAMAC MA ILLAAWAY?

Gabayadii guubabadii Jaamac ku lug lahaa ee uu Ismaaciil kolkuu ayaan joogaba mar tirin jirey waxaa ugu beleysan midkakan. Tusaalooyin xoolaha iyo dugaaggu sida ay isu jecel yihiin ku saabsan ayuu u horraysiiyey. Waxaa la moodaa inuu nimanka uu guubaabinayo ee uu mid midka u magac dhebayo uu ku leeyahay, «War ma lax baydun ka liidataan ? Iyaduba ilmaheeda way ku soo oroddaaye ! War maydun ninkiinnii la diley u aarguddaan ? Sagaaraduba ilmaheeda haddii guduudane qabsado kama carartee !. Wuxuu gabaygii ku yiri :

*Jambeelkuba[1] sagaarada hadduu jeexa ka ugaaro*
*Jumbulkeeda[2] xuurka ah hadduu kaga jiqiiqsiiyo*
*Kama jiidatee waw cidaa jiiska habartiiye*
*Laxuna waw jalaaddaa ilamaha jiirka kaga yaale*
*Lixda jilibee reer Caligerow Jaamac ma illowdey!*
*Ina Dhawrahaan[3] jaajin jirey Jaamac ma illaa-*
*wey ?*

1. *Bisad dibadeed sagaarada iyo dhasheeda ugaarsata.*
2. *Ilmaha yar ee sagaarada.*
3. *Ismaaciil Dhawre*



*Duryankii[1] jiriiddada xumaa Jaamac ma illaa-*
*wey ?*
*Axmed Ciise[2] jaahiisu gubey Jaamac ma illaa-*
*wey ?*
*Reer Maxamadkii jilicsanaa Jaamac ma illaa-*
*wey ?*
*Jannadii ma tage reer Warfaa Jaamac ma illaa-*
*wey ?*
*Ina Mirahaan[3] jiibinahayaa Jaamac ma illaawey?*
*Jawaab - daarkii[4] Ina deyl ahaa Jaamac ma il-*
*laawey ?*
*Gureygii[5] jalleecada xumaa Jaamac ma illaawey?!*

Sidaannu tuduca tobnaad uga jeedno Ismaaciil ragga uu guubaabada u jeediyey iskama reebine wuu isku daray, si aan loo oran: Miyaan isaga Ina Calinuur xil ka saar-rayn ? Ama isagaaba isdhalliilayey oo ku talo jirey inuu illaabo cad qaado. In kastoo ay gabayada caynkaas ahi kolba Ismaaciil ka soo baxaayeen, haddana sida ay caadada Soomaalidu tahay Caligeri oo ahaa nimankii ninku ka maqnaa marba ergo mag - doon ah ayay Barkad u diri jireen. Gabayaaga ergo walba waa la raacin jirey, iyadoo la tixgelinaayey xiriirka isaga iyo Jaamac ka dhexeeyey ee gaarka ahaa.

## HANTIDA LOOMA QAYBSHEEN

Waxaa dhacday inaan ergooyinkaas dheg loo dhigin oo aan marna wax waanwaan la yiraahdo laga gaarin. Ergo uu Ismaaciil ka madax ahaa oo magdoon ah ayay beri is - afdhaafeen nin duq ah oo Maxmad Cali Bulay la

1. *Xirsi Axmed Ciise*
2. *Ina Ciise Aadan.*
3. *Ismaaciil Mire; isaga ayaa is - haaraamaya.*
4. *Maxamad Deyl; fiiri gabayga «Malkadii la dhigay Jaamac» ee aan soo marray.*
5. *Xirsi Xasan Cabdi.*

oran jirey, kana mid ahaa odayaasha Barkad ee bixinta magta iyo guddoonkeeda laga dhawraayey. Odaygaasi dhaar buu ka maray mag uu bixiyo, inaan neef keliya xeradooda laga saarayninna waa ku xilo dalaaqay !. Markaas buu Ismaaciil ku curiyey tixdan gabayga ah ee xigmadda iyo waaya - aragnimadu ka muuqanayso. Tix caynkaas ahi waan hubaa inay dheerayd, hase ahaatee intaan keliya ayaa naga soo gaadhay. Wuxuu yiri :

*Ragba Maxamadow[1] horay tashiga ugu heshiin waaye*

*Hindise iyo toy kala kaxee tan iyo Haabille[2]*
*Halka soo mar iyo kayga maqal hiif ku kala raacye*
*Hantida looma qaybsheen hadduu helayo tawfiiqe*
*Haadaantu niman bay tahay hilinkii toosnaaye !.*

Mar kale oo aan la hubin inay markaas hore isku kol yihiin iyo in kale, Ismaaciil tixdan kale mariyey, isagoo ambabaxsan ka dib kolkii ergadii uu madaxda ka ahaa sidii horayba loo hoojin jirey loo hoojiyey. Markaas waxaaba la moodaa inuu quustay oo samirba joogo. Wuxuu yiri :

*Bishaan iyo bishil hore ergaan boor u yuururaye*
*Barkadow xaq kugu baadey kaa baryahayaaye*
*Bixinna maysid oo xeer xun baad buug ku dhigateene*
*Maxay roo ballana maanta waa bixitimaayaaye.*

Raggii badnaa ee gabayada guubaabda ah ee Jaamac Calinuur ka qayb galay waxaa ka mid ahaa Aadan - carab[3] iyo Calidhuux. Aadan wuxuu yiri, isagoo Caligeriga habacsanaan iyo isdhigasho ku cambaaraynaya:

1. *Ina Cali Bulay*
2. *Labadii wiil ee Nebi Aadan midkood. Waxa la yiri, waxaa dilev walaalkii Qaabiil.*
3. *Aadan Axmad; gabyaa aad loo tixgeliyo oo ku nool Buuhoodle, Marqaan iyo Hawd.*



*Caligeri danduushiyo ha sido gudimo daab weyne*
*Dayrtiyo gugii haw baxeen daanka jilibboode*
*Degta Xaarre iyo Dhoobaweyn deyr ha mariyeene*
*Duunyana ha moodeen lo'dii dacasha dheerayde*
*Kuwii Jaamac Calinuur deldelay deris ha moodeene !.*

Calidhuux Aadan oo ka mid ahaa raggii gabyi ogaa ee Soomaaliyeed, isna qayb buu ka qaatay guubaabintaas, hase ahaatee isagu sida Aadan -Carab Caligeri dhammaan afka ma wada marin, maxaa yeelay isagaa ahaa. Wuxuu guubaabada u jeediyey reer Guuleed oo ah jifidii uu Jaamac ka dhashay, Ismaaciilna ka midka ahaa. Wuxuu Calidhuux tilmaamay sidii uu Jaamac u ekaa iyo quruxdii Ilaah ka muujiyey, ugu dambaystiina wuxuu caddeeyey inuu Jaamac aad u jeclaa, ha jirto ama yayan jirine. Wuxuu gabaygii ku yiri :

*Sidii fiin jir naawilahaya iyo jees la miri doono*
*Amaan jibo col saadinahayaan jawda ku hayaaye*
*Jananmandia[4] wiilkii ahaa johorod nurkeeda*
*Ee Jaamac Calinuur ahaa jiir ka naxa waaye.*
*Jifiduu ahaa baa xun iyo Jamaca Guuleede*
*Jirirgeyrka[5] Nuur Ciise[6] waa juuq midaan orane*
*Jiriiricada oogada qodxaha laygu jebinaayo*
*Alla waa jeclaantaan u qabey jamac wdiisiiye !*

Ismaaciil gabaygii hore ee Aadan - Carab wuu ka aamusay, in kastoo uu mar dambe wax ka soo qaadi doono. Ha yeeshee midkaan Calidhuux dood kulul buu ka celiyey,

1. & 2. & 3. *Meelo Buuhoodle u wada dhow.*
4. *Jeneraal Maanning, sarkaalkii hor socodey Ciidankii Ingiriska maalintii Cagaarweyne. Xagga quruxda ama geesinnimada ayuu kaas iyo Jaamac isaga ekaysiinayaa.*
5. *Qori 11 xabbadood qaada; kow iyo tobanle.*
6. *Eeg bogga 61d*

isagoo ku dhalliilaya inuu diradiro keliya ka adag yahay, kana baaqsaday hiilka reer Guuleed uga baahan yahay. Wuxuu u qiray - sida qof kasta oo inaga mid ahiba Calidhuux ugu qirsan yahay - gabay aqoon iyo aftahmo.

*Ba'da maanso Cali Aadanow bili laguu saarye*
*Bushimaa nin kala qaada gabay waa u badisaaye*
*Markayse bawdo gacalkaa jabtaad boogta danaqdaaye*
*Buug digasho ah baa kuugu jira baaddinkaa sare e*
*Bal i maqal waxbana biiro iyo biidna hay tarine*
*Waxaad iigaga bixi maalintaan baarqab loogsado e*
*Goortay balaayadu dhacdaad baal ka yabaqdaaye*
*Big waxaad u oran geedqodkii barida weynaaye*
*Adigiyo burgaha[1] reer Shawaa bixiyey Guuleede*
*Annagu waa barraahnaa siday noo burburiyeene*
*Idinkaa bahnimo noo xigee ba'a e noo hiisha !*

Calidhuux wuxuu ka xumaaday tuducyada lixaad, kan toddobaad iyo midka siddeedaad ee ku cambaaraynaya ballanfur, dhagar iyo cabsi. Markaas buu gabay mariyey; kaas oo rag maqlay ay ku warrameen inuu dheeraa, asii afartan tuduc ee soo socota wax ka badan aannaan ka helin. Wuxuu yiri :

*Ba'da gabay Ismaaciil Miraa buuni[2] ku ahaaye*
*Beyduu akhriyey weli ma oran yaa beddela kaase*
*Maantuuse runtii baal maray bilaha iideede*
*Anigaan baqayn buu i yiri waad baxsanaysaaye!*
*War bal baaruudda foorari inaan kuugu bogi waayo !*

Labadaas tixood ee yaryar ee ay Ismaaciil iyo Calidhuux isu celiyeen waxaynu ka garanaynaa sida midba

1. *Fuley; waxmatare.*
2. *Caaiin wax aqoon loo daayey.*



uu midka kale aftahannimadiisa u rumaysnaa, in kastoo ay beryihii hore xagga fikradda Daraawiishta iyo Sayidka ay aad isugu diiddanaayeen.

## *XABIIBOW ALLAHAYOW*

Waxay u badnayd muddadii u dhaxaysey dilkii Jaamac Calinuur iyo u aariddiisii inuu Ismaaciil gabaygii uu tiriyaba wax geeridiisii ku saabsan oo guubaabo ah ku daro. Dadka qaarkiis waxayba leeyihiin dhaar buu ku maray inuu Sidaas yeelo iyo inaan gabay uu mariyo Jaamac laga waayin ilaa loo aaro.

Haddii guga ama dayrta midkood xumaado oo roobka da'ay yaraa dadka reer miyiga ahi waxay isugu yimaadaan meesha hogosha ugu fiicani haleeshey. Bilawgii afartameeyihii goor ku aaddan ayay arrintaas oo kale Hawd ka dhacday, markaasaa waqooyi iyo koofurba laysaga yimid oo dad aan weligood meel wada degin meel wada degeen, dhac iyo dil tiro badanna isu geysteen. Ismaaciil isagoo taas isku qarinaya, hase ahaatee dantiisa ugu weyni guubaabo tahay ayuu gabaygan soo socda mariyey. Wuxuu gabayga ku xusay arrin dhowaan dhacday oo uu qaadan kari waayey : Wadaad Cabdinaasir la oran jirey oo Jaamac Calinuur adeer u ahaa ayaa gabadhiisii u dhisay nin Xirsi Mire magaciisu ahaa oo ka mid ah reerkii Jaamac dilkiisii loo tirinaayey. Wuxuu kolkaas yiri :

*Ildoorka xugan oo tan iyo Xamar[1] ku soo guuray*
*Daaroodka Xiis[2] iyo Berbera[3] soo xutubinaaya*
*Xaskan baaqa iyo geeddigeer la isxamaarsiiyey*
*Xarigga qoolan awrahan la xadi "xaysrinkiyo[4] goolka*
*Xirgi xumada[5] Soomaalida iyo xoolo kala qaadka*
*Xabiibow allahayow wixii xigaya yaa gaara !*
*Xaajada Xirsi iyo Aw Cabdi iyo Xididka aaboobey*
*Xannaanada guryaha joogta iyo xeebashada ceelka*
*Xaqa guudka laga awdayiyo xiidka[6] ledi waayey*
*Iyo xuurkan ina Jaacamoo[7] xalayto ooyaayey*
*Xabiibow allahayow wixii xigaya yaa gaara !*

## SAADDII LA ARAG

Ismaaciil markii ay geeridii Jaamac ku timid ee uu hiilka iyo garabka u baahnaa ma uu helin wax u jiir naxa raggii gabyi jirey ee uu hiillada ka filanaayey uuna islahaa sidaad uga xun tahay ayay uga xun yihiin. Raggaas oo Aadan-Carab ka mid ahaa, Calidhuux ka mid ahaa, Samatar Baxnaanna ka mid ahaa waxay iska dhigeen niman dhexdhexaad ah oo aan iyaga sida Ismaaciil aardoonkaas xil uga saarrayn.

---

1. *Muqdisho.*
2. *Magaalo xeebta Badda cas ku taal; degmada Cerigaabo.*
3. *Magaalo ku taal badda Cas xeebteeda.*
4. *Geela jiilaalkii rima.*
5. *Caqli xumo; kas xumo.*
6. *Shimbir aan geedaha fuulin oo markii uu wax dareemo*
7. *Maxamad Jaamac Calinuur; wuxuu ku dhintay degaalladii doorashadii 1969.*



Dhexdhexaadnimo kuma ay ekaane waxay soo tiriyeen - sidaannu soo aragnay gabayo guubaabo ah oo jifida Ismaaciil ku jeeda. Iyadoo arrintu halkaas marayso, welina aan Jaamac loo aarin ayaa waxaa la dilay Xaaji Cumar Camey iyo Axmed Cige oo ay Aadan - Carab iyo Samatar Baxnaan isku reer Hagar ahaayeen. Muddo ayaan magna laga qaadan, wax kalena dhicin. Markaas baa Ismaaciil gabaygan soo socda mariyey, isagoo labadaas nin oo gabyaaga ah ku eedaynaya inay iyagu waxa ku dhacay saarsadeen ama Ilaah ka baryeen kolkii ay isaga caraadinayeen. Wuxuu yiri :

*Maraakiibtu sanacay sidday suub ka oloshaaye*
*Markuu khabarka saadinahayuu galow sanñaaraay?*
*Sareedada ma hayn karo ninkii seben ladnaadaaye*
*Saxal buu u yeedhaa qabiil loo sed buriyaaye*
*Saaddii la arag Aadan iyo Samatar qaysheene*
*Kuwii nagu sayaxay maalintaan sugayey hiilkooda*
*Salsallowyey gabaygoodu kaan saarsadee hore e*
*Saddexdii Lahayd Ina Cigaa saamax mudanaysa*
*Aan saaqna laga qaadanayn sooma rogahayne*
*Allaylehe haddav sidaydii samir la luudeene.*

Markuu gabaygaas mariyey ayaa la weydiiyey micnaha tuduca siddeedaad iyo waxa hore ee uu saarsaday. Markaas buu yiri : «Waa baa waxaa islaayey labo cidood oo reer Burco ah. Dagaalkuna wuxuu ka kacay rati nin uu ul ku dhuftay. Dabadeed ninkii ratiga lahaa iyo raggiisii waxay dileen nin caan ahaa oo Rooble Roorgodan la oran jirey. Markaas baan iri :

*Nimankii ratiga dhaawacay ee Rooble laga toogtay*
*Yaa yiri riyii xigay ninkii raadco uma yeelan*
*Rafisana miyaan laga helin rubina waa qaane*

*Maxaa reer ayeeyahay[1] ku raran tii rabbay noqone !*

Sidaas daraaddeed, ayaa gabayadii Aadan- Carab iyo Samatar Baxnaan ugu eg yihiin gabaygaas gardarrada ah ee aan ku laqwiyey, dabadeedna aan Jaamac Calinuur ku waayey. Iyaguna waa sidii oo kale ; gabayadoodii digashada ahaa ayaa nabsiyey, waxa soo gaareyna soo gaarsiiyey.

## XARIGGU YEELKIIS

Shan iyo toban gu' iyadoo laga joogo kolkii Jaamac Calinuur la diley 1944kii ayaa loo aaray oo Xirkayoon tuulada Wirwir la yiraahdo ee degmada Buuhoodle ka mid ah meel u dhow lagu diley, isaga iyo nin la socday iyo naag uu kaa dambe qabey. Goor galab ah isagoo sonkor iyo cunto kale tuulada ka miisaayaa ayaa la arkay, markaas baa loo kaadiyey inta uu carraabayo. Markuu hal cabbaar ah tuuladii ka maqnaa ayaa dhawr nin ka dabo tageen, dabadeedna dhegta ayay dhiigga u dareen. Intuba inta ka dhaqso lehe labadii reer waysu ciidan ururstadeen, waxayna iska dileen dhowr iyo labaatan nin.

Taliskii Ingiriiska ee meesha maamulkeeda hayey ayaa arrintiisii soo galay. Rag uu Ismaaciil ka mid yahay ayaa jeelka Mandheera[2] loo taxaabay, xoolana waa la xaraashay. Ismaaciil markaas ka dib ayuu gabaygan soo socda mariyey isagoo raalli ka ah wax kasta oo xumaan ah oo loo geystey mar haddii Jaamac Calinuur loo aaray oo uu Xirkayoon uun aakhiro yahay !.

Bilawga gabayga waxa uu ku xusay sida ergooyinkoodii loogu gacan sayray, iyo sida ay iyagu maslaxo doon u ahaayeen kolkii ay codsadeen inaan waxba

1. *Ayeydiis ayaa ahayd nimanka uu guubaabinayey ee Rooble laga diley.*
2. *Magaalo u dhexaysa Hargeysa iyo Berbera oo Xabbis Weyni ku yaal.*



geelal la siine boqol orgi oo qura samirsiis loo siiyo. Waxaad mooddaa inuu gabayaagu afarta tuduc ee hore uga gilgilanayo eedays ay suurowdo in qaarkeen u jeediyo ama waxa uu ku sharciyaynayaa dilkii halkaas ka dhacay ee uu Xirkayoon ku dhintay. Wuxuu yiri :

*Xagaa iyo xagaa baan ergada xeeb u yuururaye*
*Xurka hadday na siiyaan amaan nalagu xeegaysan*
*Amay xayn orgiya noo xulaan xanan ma oogneene*
*Xaq la diiday iyo baane waa cirib xumaadaane*
*Xamarlaguxir[1] xaarre[2] iyo Jilib[3] iyo xaskii Duurre[4]*
*Xulaagii Gobley[5] iyo Farxagal[6] xararley[7] meesheeda*
*Geeldidis[8] xirkeediyo Togwacal[9] Yucubta xiirxiiran*
*Xabley[10] iyo xarkii sabansabdhiyo xagida meesheeda*
*Xiiriyo[11] Furriyo[12] Laasadaar[13] Odayo[14] xooddooda*
*Xordaya[15] xawaalkii Cabdiyo[16] xodayda gaagaaban*
*Dukaankii Xirsiyo[17] xaajigiyo[18] suuqa xulidduisa*
*Isagoo xunnaafyaynaya oo xeeshi samir mooday*
*Xirkayoon inaan ku arko wayla xaraaraayde*
*Hadday xuuri shalay feenatay oo xawdi laga gooyey*
*Xaraashkiyo xigaalada luntiyo xariggu yeelkisa !*

## DEKEDAHA BERBERA

Samatar Baxnaan oo isagu berigii hore Caligeriga guubaabin jirey, in badanna ku boorriyey inay aargutaan

1. - 16. *Ceel, dhul iyo kuro tuulada Wirwir ku wada xeeran ; Buuhoodle*
17. & 18. *Labo nin oo Wirwir dukaamo ku lahaa.*

ayaa markii Xirkayoon dhintay gabay ammaan ah iyagii u mariyey. Wuxuu ku sheegayaa taariikhdii ay dhaqdhaqaaqii Daraawiisheed ka soo galeen iyo sidii ay dad oo dhan uga seleliyeen, gaalo iyo Soomaaliba. Wuxuu yiri :

*Wax libaaxu duurkaa galoo doqon la moodaaba*
*Goortii la daaruu dhegaha wax u dillaacshaaye*
*Daraawiishta nimaakii ahaa dooxatada miiran.*
*Dalal iyo Ogaadeen kuwii Deero ka eryooday*
*Ee laga durkaye noogu yimid Doh[1] iyo Gaarodi[2]*

*Dekedaha Berbera waalashii duhur rasaaseeyey[3]*
*Kuwii daarihii Nuur Cismaan wada daqiiqeeyey*
*Dab kaloo bidhaama kuwaan duni ka soo waayey*
*Awleba waw dareen qabay inay diillin dhigayaane*
*Dadow maqal degmiyo beel dhan bay damug ka siiyeene !*

Halkaas ayey ku eg yihiin gabayadii Jaamac Calinuur laga tiriyey ee diradiraha iyo digashada u badnaa. Waxaan u gudbaynaa kuwa kale oo kala jaad ah ee aannu isleennahay waxay ku beeggan yihiin muddada u dhexaysa labaatanaadkii qarnigan socda ilaa bilawgii afartanaadkii.

*1. & 2. Dhul geedgaab ah oo Hargeysa koofur ka xiga.*

*3. Wuxuu u jeedaa daraawiishtii Berbera gashay 1910kii.*



# QAYBTA LIXAAD

## *DANI IGAMA HAYSO*

Dagaalkii labaad ee adduunku kolkuu socday (1939 - 45) ayuu Ismaaciil gabaygan soo socda curiyey. Wuxuu tilmaamay sida uu u soconayo, khasaaraha dadkii soo gaaray, wixii maraakiib degey iyo dhibaatooyinka markaa dalka Soomaaliya gaar ahaan ula soo gudboonaadey.

Nimanka taariikhda qoraa wax kasta dagaalkaas sabab ha uga dhigeene Ismaaciil wuxuu waxaas dhacayey u saariyey dembiga diinta Ilaah laga galay, xishood la'aanta iyo laaluush cunka xagga duqowda. Ismaaciil, iyadoo arrimahaasi socdeen, ayaa loogu soo warramay inaan sonkor la arki doonin inta dagaalku socdo. Taasna waxaa uu uga jawaabay sidaannu gabayga ka arki doonno inuusan dan iyo daarad ka lahayn mar hadduu caano lo'aad haysto. Wuxuu yiri :

*Digta dhici dayuuradaha lali diifaddiyo qiiqa*
*Dildillaanka dalambaabigiyo dunida ciiraysa*
*Dukaamada af xiran uumiyaha kala dabayl raacay*
*Minawaarrada wada degiyo meydka dibadeystey*
*Isku duulka duunyada la dhacay dala'a meeraaya*
*Dani igama hayso oo Darwiish daacadaan ahaye*
*Cuquubooyin baa dirirayee la isma daareene*
*Waatii qaraamiga[1] derderan dumarki raaceene*
*Waatii gabdhihii door ahaa dabo ormeeyeene*
*Waatii la darandoorriyee damacba beelene*
*Waatay Bashiirkii[2] danqaday diiqa geliyeene*
*Bashku[3] wuxuu dalleysanahayee daanka dhiganuuyey*

*1. Heeso iyo heellooyin jacayl ah oo dalka ku faafay sanooyinkii afartameeyhii.*
*2. Shiikh Bashiir Xaaji Yuusuf ; wuxuu qalqaalay dhaqdhaqaaq gobanimadoon ah oo aan in badan jirin.*
*3. Odayaashii caaqillada ahaa ee Ingiriisku Mushaharka siin jirey.*

*Dembaa uga siyaadiyo inay derejo waayaane*
*Dulligiyo laaluush cunkii dabajin weyn reebye*
*Dab hadduu ka soo karay wixii laysku dawdabaye*
*Qaxwihii la ii diirin jirey daayey hadalkiise*
*Caanaha Daruur[1] baan intaan dhamo dawoobaaye*
*Mana doono soor kale haddaan doobi xaabsado e*
*Daayimow adaan kuu xamdiyey way dan qumisaaye.*

## HAYS XAKABIN MEEL

Waxa uu Ismaaciil ahaa nin dumarkiisa iyo carruurtiisa goor iyo ayaan waano ula taagan. Nin kastaaba dadkiisa wax waa sheegaa, ha yeeshee ninka aftahanka ahi waxaad mooddaa inuu taas dadka kale kaga dheereeyo, sababtoo ah isagoo wax walba garashadooda iyo wax ka soo qaadkooda ugu dheg daloola si aynaan innagu ugu dheg daloolin.

Waxa uu gabayaagu arkay inankiisii la oran jirey Cali Ismaaciil oo cayaar iyo dhallinyarayn u bayray, kana baaqsaday halkii uu ka filaayey oo ahayd tacab, xoogsi iyo xoolo dhaqasho. Markaas buu wuxuu gabay ku tusaaleeyey siyaalaha kala duwan ee aadanuhu u shaqaysto iyo sida uu qof waliba ugu tallamayo inuu meherad yeesho oo uu meel iska soo saaro. Waa gabay canaan waalid ah oo ay ka dhex muuqanayso inuusan gabayaagu marna raalli ka noqon wixii uu inankiisu intii uu jirey soo qabanayey. Wuxuu yiri :

*Caliyow xuxuus ku dullee weled xumaadaaye*
*Xaluun baan xadiis gabay la kacay oo xafiiltamaye*
*Dhaqashaba ka xaalaysannine maqal xaruuftayda*
*Cabdi[2] iyo Xuseen[3] kaa Xirsiba[4] kaa xusuus badane*
*Xadka qabada[4] niman gudboo soo xankaabsada e*

1. *Sas uu gabayaagu lahaa.*
2. & 3. 4. *Dhallinyaro uu gabyaagu adeer ugu aadanaa.*



*Xadka qabada niman gudboo soo xankaabsada e*
*Niman baa xeryaha deyr ka dhiga xananka toomoode*
*Niman baa xijiga[1] iibsadiyo xabag qaroomeede*
*Niman baa xafaarka u guntada oo xabaal qoda e*
*Niman baa dayuurado ku xiran xiima samadaase*
*Niman baa xarrago quursaday oo xaarka iibsada e*
*Liirah[2] rag baa Xamar u tegey xeeb intuu marayе.*

*Hablaa xuuralcaytaa[3] ragb xeel ku guursada e*
*Xajinnimada niman baa ku tegey xad iyo laandeyre*
*Wax dhaaxaan sidkaha kuugu xiray xaaluf iyo booge*
*Wax dhaaxaan xagaagii wan weyn xawda kuu jaraye*
*Wax dhaaxaan sengaha xoodiyoon kuu xabbaadh[4] ridaye*
*Kulay Xaawaley[5] tahay dad waa xagafsanaayaaye*
*Soddon gu' baan ku xaasaanshey iyo weliba xaabxaabe*
*Kugu xiiqay saan kuu lahaa xaaxayahay toose*
*Xaguun labada daarood ku daran hays xakabin meele !*

Cali, dabadeed, wuxuu qortay askartii Talyaaniga ee «sabtiyaha» lagu magacaabi jirey, waxaana lagu diley dagaalkii labaad ee adduunka.

1. *Beeyo; foox.*
2. *Lacagta Talyaaniga ee berigaas socon jirtey.*
3. *Gabdho qurux badan oo jannada lagu guursado. Isagu wuxuu u jeedaa kuwa adduunka ee bilicda san.*
4. *Qaybta geela la soo dhaco.*
5. *Waxa loola jeeda duamrka; waxa loogu abtiriyaa ayeeyo Xaawo.*

## *WALLEE CAAQILLADU TAY HAYAAN*

Ismaaciil Mire markii uu damco inuu arrin qura wax ka yiraahdo waa u soo arartaa, meelo kale ayuu soo maraa, waa soo warwareegaa, markaas buu gunta iyo wixii uu u dan lahaa u soo dhacaa. Rag badan oo gabya ayaa habka caynkaas ah la wadaaga, in kastoo isaga aan ararihiisa laga heli karin gabay - ku - faan iyo gooddi sida loo badan yahay.

Tixdan yar wuxuu uga jeeday inuu wax kaga sheego caaqilladii Ingiriisku uu qortay ee laaluushka qaadan jirey, eexda iyo xaqdarradana dadka ku maamuli jirey. Saddexda tuduc oo ugu dambeeya ayay dantiisii ku dhan tahay, inta horese waa arar iyo meelo soo marmar. Wuxuu yiri :

*Wallee Cayn raggii degi jirow ciir ku lulan maysid*
*Wallee belo cigaal Faaraxow waad ku cirib beeli*
*Wallee ceel qodiyo cuud dhaqaad Caligerow eedi*
*Wallee carab[1] nimaan fuulinow caguhu way daali*
*Wallee tuug ciddow dhacahayow calafdhadh baa jooga*
*Wallee gabar ciddood[2] noqotayey calow[3] la'aan maysid*
*Cabdiyare[4] haddaan shalay ogaa cudurtidii haysey*
*Caydiidna[5] aabbihii ka tegey cadow intuu siiyey*
*Wallee curad nin koolkooliyow kuma canee-qaaddid*
*Haddi cuurka reer Faarax Hagar culus xerayn waayey*

---

1. *Fardo.*
2. *Reerkoodii ka tagtay oo meelo kale rugeysatay.*
3. *Xumaan.*
4. *Ina Cali Dhalbaas*
5. *Caydiid Axmed Dhabdhable.*



*Wallee caano geel nin u bartow ka curdansaa dhaanta*
*Curdadkiyo jugleydiyo haddaad cagaleyda u yeedho*
*Oo habar dugaag oo cammiran cudud laguu siiyo*
*Maroodiga cawaarsaday hadduu ciidan kugu raaco*
*Wallee Cumar - luglaawaw[6] libaax kama cod weynaatid*
*Haddii Caaddilnimo loo gar naqo ma laha ceebcale*
*Waxa lagu cadaab mudanayaa cad aan bannaa-nayne*
*Wallee caaqilladu tay hayaan camal kalow dhaama !*

## *K A A M A   B A'O   C I I L K U*

Geela iyo fardaha Soomaalidii hore aad bay u dhaqaa-layn jirtey, maxaa yeelay kaalin weyn oo lagama maarmaan ah ayay noloshooda labadaasiba kaga jireen. Haddii neef fardo ah si door ah dhaqaalihiisa looga fakaro oo xil gaar ah layska saaro, asii uu maalinta bedertan jiro ama dagaal socdo wixii laga malaysanayey uu ka baaqsado waxaa hubaal ah ninkii lahaa inuu ciishoonayo oo uu geeridiisa jeclaanayo.

Sidaas oo kale, sidka hasha geela ah waxaa la dhaw-raa saddex iyo toban bilood, iyadoo marka ay dhasho laga fisho caano ninka leh iyo xaaskiisa deeqa, oo ay ku baraaraan. Caano lagu baahi baxo oo iyaga deeqa daaye, haddii ay niriggeedii yaraa wax u hidin weydo, maxaa ninkii lahaa uga eg ?

Ninka reer miyiga ahi marka uu naag guursado waxaa uu ka fishaa inay noqoto mid hawlkar ah, firfircoon oo gaari ah, lana qaybsata hawlaha adag ee miyiga laga qabto. Haddii, kolka, malihiisii beenoobo oo ay ba-

sari aan aqoon lahayn noqoto, wixii loo sheegana aan qaadan, maxaa uga eg ?

Sidoo kale, waysaga ninka reer miyiga ahi jecel intii gabar u dhalan lahayd inuu wiil u dhasho, si uu uga nasiyo dhaqaalaha xoolaha, shubaasha ceelka, sahanka, dhaanka iyo wixii kale oo hawl ahaa ee uu keligiis qaban jirey markuu barbaarka ahaa. Haddii, kolkaas, uu wiilkii sida gabdhaha u nuglaado ee aanu mid adadag oo aan odayga wixii haystey oo hawl ahaa ka nasin, maxaa aabbaha uga eg ? Sow ciishoon maayo ?

Gabaygan soo socda ayuu Ismaaciil afartaas qodob kaga hadlay, isagoo qodob kasta gaar ahaan u qaadanaya, go'aankana wixii ay la tahay ku sheegaya. Wuxuu yiri :

*Barbaar waxaad ahaataba mar baad Beyddan[1] kulantaane*
*Dhashu waa bishaaree haddaad Eebbahay barido*
*Oo uu boqolle wiil kuu dhashood beerka kaga rayso*
*Waxaad biilka siisaba hadduu turuqyo buurraado*
*Bogga laga wareenyow hadduu bili haween[2] yeesho*
*Hadduu baaqdo goortii uu kaco boohin kugu reebye*
*Buuryaqabka inaad dayrisaad kaga bogsootaaye*
*Baddu hadday ayaan kaa liqdana kaama ba'o ciilku !*
*Gabar bilicle oo baaxad weyn beri haddaad maagto*
*Billad iyo xariir iyo haddii boqor[3] ka laadlaado*
*Bidhaankaaga oo idil haddaad biicsasho u dhibto*

1. *Magac dumar ; naag oo idil buu u jeedaa.*
2. *Tilmaan haween; wixii dumar lagu aqoon jirey.*
3. *Cad maro ah oo aad loo qurxiyo, gabdhihii horena sida suunka dhexda ku xiran yihiin.*



*Aqal buur go'eed le'eg hadday beejimo u raacdo*
*Oo buuni[4] kuu meheriyood barato xaalkeeda*
*Bawdada ka haaddadu hadday baali kaa noqoto*
*Aad weliba baanbaniso[5] oy biidna garan weydo*
*Inaad naago kale baabsataad kaga bogsootaaye*
*Budda hadday gasho oy urtana kaama ba'o ciilku!*
*Baramboorri[6] qaalina haddii baarqab lagu qooqshb*
*Markay buun baxday goojisaa waana loo bogiye*
*Saddex iyo haddii toban bilood gaajo lagu raaco*
*Biyaha guga hadday awr dhashoo biligluhuu goyso[7]*
*Oo gabanku kugu soo baxsado waa bukaan sida e*
*Barooddada[8] inaad raratid baad kaga bogsootaaye*
*Haddaad buulka xaaska u dhigtana kaama ba'o ciilku !*
*Haddii aad bariidlow wan weyn neef ka bari siiso*
*Boorka iyo siigada haddaad burush ku duugduugto*

4. *Eeg Bogga 89*
5. *Si fudud u waddo; aayar wax ugu sheegsheegto.*
6. *Qaalin geel ama lo' ah oo weynaatay welina aan rimin ;*
7. *Ilmihii ay dhashay wax u hidin weydo oo caano ku waayo abeer.*
8. *Dhimatada, habaar.*

*Oo uu barwaaqada cunoo baaxo nadalkiisu*[1]
*Bawhaarka magaaleed*[2] *golaha badiba loo joogo*
*Hadduu bederka kugu gaabiyoo kugu ba-yuureedo*[3]
*Inaad boqonta dhiidhiibisaad kaga bogsootaaye*
*Haddaad bahalka geed ugu xidhana kaama ba'o ciilku !*

## NAA HOY TALLAABADA DAKEE

Dhiimo Cawad waxay ahayd dumarkii uu Ismaaciil intii uu noolaa guursaday tii ugu dambaysey. In badan ayuu gabay waano iyo waxusheeg ah u mariyey, waxana ka mid ah kan soo socda ee uu arrimaha dhawrka ah ugu sheegayo. Shan waxyaalood buu ku boorriyey inay ku dedaasho :

1. Cabsi Ilaah iyo inay salaadda u dedaasho; waxa dunida ka socdana fiiro dheer u yeelato.
2. Inay martida u dedaasho oo ay, Jiilaal kastoo ay tahay, bilib iyo caano ku durduurto.
3. Inay dhaqaalayso xoolaha ay haysato, aqalkeedana hagaajisato oo ay gaarinnimo muujiso.
4. Inay iska jirto kuwa baadiyaysan ee haweenka ayan qabin u hunguriyooda, aalaabana habeenkii socda.
5. Iyo inay xarrago ogaato oo ay habka socodkeeda indho dheer u yeelato.

Wuxuu gabaygii ku yiri :

1. *Baruur; wuxuu u jeedaa u cayilo.*
2. *Shir loo wada dhan yahay; madal lagu wada shirsan yahay.*
3. *Orodka kugu gaaiyo; uu kabtiyi waayo.*



*Naagyahay waxaad damacday iyo dunida xaalkeedu*
*Waa labo duddo oo kala fogaan doy isu lahayne*
*Dulligaad la joogtiyo sidii dahab u laacaaga*
*Doqonniimo hadalkaaga iyo duq iskayeelkayga*
*Waa dabo rangool iyo garkoo durufba meel yaalle*
*Naa hoy dandaan*[1] *lama rujo e maqal dabuubtayda*
*Naa hoy digniin baa ka timid dabaqi naareede*
*Naa hoy salaadda u dedaal dunidana u fiirso*
*Naa hoy martidu yay dibjirin timid duleedkeenna*
*Naa hoy markay duraha*[2] *tahay dabax wankaad hayso*
*Ha yeeshee durduur uga dhigoo doobina u raaci*
*Naa hoy duqaad rarato yuu dabar*[3] *la'aan foofin*
*Naa hoy dusmaan*[4] *baa jiree dadabta cawsayso*
*Naa hoy dan haw gelin hadday durufi*[5] *kuu baanto*
*Naa hoy iblays miduu dirsaday gogosha haw daadin*
*Naa hoy dufule waalan oo daaddufaa guda e*
*Hayeeshee dib haysaga noqdee il iyo dan xaabi*[6]
*Middii daba saylaamisa oo socod dameeraad leh*
*Oo lugaha darandoorridaa waa darxuma weyne*
*Naa hoy tallaabada dakee*[7] *yaan lagaa didine.*

1. *Dhagax weyn.*
2. *Jiilaalka.*
3. *Xarig dhuuban oo awrta jeenyaha looga xiro, si aysan u baxsan ama u fogaan.*
4. *Cayayaan bogga ku socda oo wax heera.*
5. *Naago xunxun.*
6. *Dharbaaxo ku dhufo.*
7. *Aayar u soco; socodka miisaaman.*

## *M I L I K H M I L I K H*

Ayaanba wax baa oo baxa oo dadku ku daataa: Waxaa beri soo baxday maro lagu magaacaabi jirey. «Maamiyad» oo ahayd garbasaar jilicsan. Waxay dadku guud ahaan, siiba haweenku jecel yihiin wixii cusub oo wirqaya, waxaana uu qof waliba ku dedaalaa siduu waxaas cusub qayb uga heli lahaa. Dhiimo Cawad oo aannu soo sheegnay inay Ismaaciil u dhexday ayaa jeclaatay oo doontay in saygeedu[1] u gado maro maamiyad ah. Waxaa sida muuqata maradaas sii jeclaysiiyey iyadoo aragtay dumarkii reer magaalka ahaa oo ku wada daatay, kuna mushaaxaya. Ismaaciil hadduu arkay in afadiisu marada u bugto ayuu tixdan yar ee kaftanka leh u mariyey, wuxuuna yiri :

*Maamiyad cas Dhiimoy haddaad maanka uga jeeshey*
*Ma marniye[2] waxaan haysto waan maarsanahayaaye[3]*
*Waxaan maalin kula dhaafahayn maal ma siin karo e*
*Sogsogtaanay[4] maaro u heleyn maqal xerayskiiye*
*Maqdarada markaad soo martay kala murxaysaaye*
*Naagaha magaalada ee qabaa waa malaanmaliye[5]*
*Waxay uga muraad dayan inay lacag ku meershaane*
*Milikhmiikhda maxaa kaaga dana reer miyaad tahaye !*

Sida gabayga ka muuqanaysa Ismaaciil way la noqon weydey inay gar tahay inuu afadiisa marada caynkaas

1. *Ninkeeda*
2. *Maw wax li'i.*
3. *Dhaqaalaysanayaa.*
4. *Geed dheer, ballaaran oo qadax leh, xabag la cunana leh.*
5. *Qof dumar ah oo xishoodlaawe ah.*



ah u gado, waxa ay ula noqon weydena ma qarine diirka ayuu ka qaaday. «Dhiimoy, horta wax waan haystaa oo ma lacag li'i, hase ahaatee adigu reer miyi baad tahay, maraduna waa nugushahay oo waxaysan adkaysi u lahayn hawshaada faraha badan oo dharka caynkaas ah u daran». Wuxuu ku daray, «Ha ku dayan naagaha reer magalka ah ee qaba, maxaa yeelay, sida ay la ahayd, kuwaasi waxay doonayaan inay rag ku soo jiitaan». War wuxuu ugu dhammeeyey, «Adigu reer miyi baad tahaye, dhaldhalaalka dhalanteedka ah ha xaalayne, dantaada aqood».

## *G O D   W A L A A L K A A   H A   Q O D I N*

Nin la oran jirey Gaanni Cali Ducaale oo ka mid ahaa askartii Ingiriiska, derejadiisuna ahayd saajin ayaa loo diray inuu reer Hagar geel kiis ahaan loogu yeeshay ka soo qabto. Cidihii loo soo diray intuu colkiisii ka duway ayuu geelal dad kale leeyahay weerarkii ku ballaariyey. Halkaas baa waxa lagu mooraduugay degmo aan dembi lahayn, xoolahoodiina lagu meersaday.

Gaanni markii arrintaasi dhacday kama uu aamusine gabay digasho ah oo Caligeri oo ka mid ahaa dadkii la dhacay u jeeda ayuu mariyey, isagoo wixii uu falay ku baanaya. Wuxu yiri :

*Cabdiyow colkii wuxuu ku dhacay Caliyo Haaruune*
*Isagoo cummiran baan ku furay cirifka Laasoode*[1]
*Ka cillaalay nimankuu kufrigu ciiraduu qabaye*
*Caska waaga maantuu gubnigu calan wallaynaayey*
*Uu labo Cigaal doonayiyo cuurka Bah Ugaara*
*Waataan dadkii kale ku curay cago madowdiiye*[2]
*Ceeg*[3] *iyo iyaba Buulalley*[4] *nama caqiibayne*
*Ciriddii la dhigay aabbahay Cali ma moogeyne*
*Haddii labada qolo ciilqab iyo cayr la hoganeyso*
*Iyagaa carruurtoodu guran miran ciideede*
*Allaylehe cirna ha soo dumee Caligeraan dooray !*

Gaanni wuxuu gabayga inoogu sheegayaa aabbihiis Cali Ducaale oo ay Daraawiishi Ceeg ku dhaawacday inuu aardoonkiis ahaa, sidaas daraaddeedna uu colka Caligeri ugu saaray. Ismaaciil Mire gabaygaas Gaanni waxa uu ka celiyey gabay gaaban oo odaynimo iyo waaya - aragnimo ka muuqato, ahaana·

*Annagu Gaanniyow gacalka dhacan waa ka gubannaaye*
*Gankaa naga xanuunsada wixii gaara reer Hagare*
*Garka iyo wadnuhuu nagaga yaal gebiga Daaroode*
*Uma gabayno maantii islaan gaalku weeraro e*
*Adigana ninkii geed mudaa waa gu' kuu da'aye*

1. *Ceelal iyo dhul Buuhoodle u dhow.*
2. *Guuto col ah oo faro badan; camaaryaley.*
3. *Ceel Burco u dhow.*
4. *Meel u dhow Balliidhiig, degmada Buuhoodle.*



*Galowkiciye*[1] *maantuu lafaha ina garaacaayey*
*Gulgulaha hinjiinkaa markuu kaga «gig» siinaayey*
*Gablama yay lahaayeey ! markuu innagu guubaabshey*
*Gamaa sayrankeedii markuu gooni cararaayey*
*Ee maraqa goobtii ka dhacay garab ekaanaayey*
*Galaamadiyo*[2] *eeriga*[3] *markii lagu gujeynaayey*
*Ee goodirkii dhalay ilmada gabax ka siinaayey*
*Ma geyo e hilbooluhu markuu gacan togleynaayey*
*Ee lagu gadaannaa mar baan go'i lahaa ciile*
*Ninse god dheer walaalkii u qoday gelina mooyaane*
*War sow adiga kugu soo gotaa gabas colaadeedku !*

Gabaygaas Ismaaciil markii Calidhuux loo mariyey waa saluugay, wuxuuna ku sheegay gabay jilicsan oo aan kii Gaani jawaab u noqon karin. Markaas buu mid faan iyo digasho ah Gaanni u mariyey, isagoo xusuusinaya raggii Caligerigu makalay oo ay isaga isxigeen. Wuxuu yiri:

*Nin la maagay aan miro yaraan lagu malaynaynin*
*Maansana Ilaahay baroo macallinkeediiya*
*Oo gabayga sidii shiikh muftiya miinka ka higaadsha*
*In madhcodho*[4] *loo soo diraa waa micno la'aane*
*Haddiise dhiig macaan leeyahay iyo maal la kala qaado*
*Raggu waa raggii Gaanniyow riday minkiinniye*[5]

1. *Baarqab geela colku qaaday ku jirey.*
2. *Galaasyo.*
3. *Eeri : Doobi ; wobke.*
4. *Hadal aan macaane lahayn.*
5. *Aqalkiinnii.*

*Waa raggii miskiin iyo agoon miiran kaa dhigaye*
*Waa raggii maqaawiirta culus mariyey Liishaane*
*Waa raggii mus gale kaala dhigay maganti Iidoore*
*Waa raggii maskii Camey[1] diliyo maqaddinkiinniiye*
*Sidii Jaamac - dalab[2] loo mudmuday ma adan moogeyne*
*Magligaan ku gawracay ninkii maqashay dheeraaye*
*Marriinkiina waataan watiyo macawistiisiiye*
*Mirirkiina waa kaa ku yaal marada dhiiggiiye*
*Dhalintii makaawida[3] qabtay ee wada mushaaxaysey*
*Maydkodu waatuu ahaa maadha oo kale e*
*Muusannowgu wuxuu kuu ekaa maalintii hore e*
*Miiq looma kala goyn raggaad magac wadaagteene*
*Waa raggii mareegaha u furay maalin reer Hagare*
*Bal maxay macaash keentay dhaha maansadaad tirisay !*

## *MA CIDO E ABEESADU*

Beryo haddii la joogey oo wax cudurdaar ah Gaannl laga waayey, maslaxaddiina uu garan waayey ayuu Ismaaciil gabaygii ku laabtay oo tiriyey tixdan yar oo aad moodo inay tii hore ka kulushahay. Wuxuu yiri :

*Ma cido e abeesadu kob bay caasha dhigataaye*
*Cawska iyo xaabkay gashaa calaf ku dhawrtaaye*
*Goortii cag lagu joojiyey caro la toostaaye*
*Canqawgay haleeshaa u go'a caabuq dabadeede*
*Caligerina waa saas haddaad mooddey cayn kale e !*

1. *Ina Aadan Ismaaciil.*
2. *Jaamac - dalab : Ina - ayihiisii waannu weyney.*
3. *Labo xabbo oo kuul ah oo ragga foolka iyo qoorta ku xiran jirey.*



## *RAGOW KIBIRKA WAA LAGU KUFAA !*

Gabaygani wuxuu ka mid yahay gabayada xikmadda iyo waaya-aragnimadu ku dhan yihiin ee ay dadka Soomaaliyeed Ismaaciil Mire ku xusuustaan. Waa gabay ka mid ah gabayada murtida Soomaaliyeed oo lama - illoowaanka ah kuwa ugu horreeya. Sababtii gabayaagu inuu tiriyo ku xasabtayna waxa lagu sheegay sidatan :

Carab Cawaale Jaamac oo lagu naynaasi jirey «Carab - dheere» ayaa ceelka iyo magaalada Laascaanood Ingiriisku maamule uga dhigay. Wuxuu ahaa saajin kibir badan oo aan dadka uu maamulo innaba naxariis u gelin. Wuxuu colaadin jirey, baa la yiri, dadkii berigii hore Daraawiishta ahaa ee aan markaas lahayn tabar iyo taag ay gardarradiisa isaga celiyaan. Maalinta ay Ismaaciil is - arkayaan maalintii ka horraysey ayuu Carab - dheere wadaad Aw Yamiin la oran jirey si foolxun dhibaato ugu geystey; intuu geed ka soo lulay ayuu xiniinyahana ka xiray !

Ismaaciil isagoo tillaabadaas xoolannimada ah ka murugeysan ayaa Carab ku yiri, «Ismaaciilow, waxaan doonayaa inaad caawa, aroos[1] baan leeyahaye, gabay ka marisid». Ismaaciil intuu dano sheegtay ayuu ka cudurdaartay oo yiri, «Hawlaa ii yaal oo carraabaa igu jirtee raalli iga noqo». Carab ma yeeline tiisii buu ku adkaystay, isagoo aad mooddo inuu madaxnimadiisa kaashanayo. Maxaa ka raacay ? Isagii buu iska rogey intii uu gabay ammaan ah tirin lahaa. Wuxuu ka sheekeeyey qaar ka mid ah raggii Soomaaliyeed ee ay u ahaatay, dabadeedna uu faraskoodii la gaabiyey, kibirkoodiina eeday. Raggaasi waxay dhammaan ahaayeen rag garab lahaa ama xoololahaa oo talo xumadoodii eersaday markii ay calooshooda la cayaareen. Wuxuuba gabayga ku xusay Sayid Maxamed Cabdille Xasan oo isaga Ismaaciil ahaan ay la noqotay inaan dhaqdha-

1. *Dadka qaarkiis waxay qabaan inaan aroos jirin ee «gabay» keliya uu Carab ku yiri.*

qaaqiisii baabba'een haddii xarunta gudaheeda ammaan lagu heli lahaa oo ay reer Khayr ku nabad geli lahaayeen. Dadka qaarkiis marka ay crayadaas Ismaaciil akhristaan waxay u qaataan inuu Sayidka iyo Daraawiishta ku ballan furay, hase ahaatee taas waxba kama jiraan, ra'yi ninka madaxda kuu ah aad ku khilaaftaana macnaheedu ma aha inaad dhammidiis diiddan tahay.

Nin kasta oo gabaygan dhexdiisa lagu xusay wuxuu l e e y a h a y s h e e k o yaab leh oo ku tusaysa sida uu Ismaaciil ugu dhuun dalooley taariikhda degaankiisa iyo mujtamaca uu ku soo dhex koray. Ismaaciilna wuxuu gabayga ku yiri :

*In kastuu kallaho ama kabtiyo ama kur dheer fuulo*
*Bad kalluun ku jira kay ku tahay amase koob shaaha*
*Kulligood addoomaha rabbow qaybshey kibistiiye*
*Nin waliba wixii loo katibay waa la kulansiine*
*Ninna inaanu soo kororsanayn kaa ha la ogaado!*

1. *Kufri iyo islaan loo collow kaysihii hore e*
*Kaakici wadaadkii jahaad laguna kaalmeeye*
*Kumanyaal iyo lag wada duub cad buu keenay Beerdhiga e*
*Waxse kadabkii go'ay markuu kaday raggiisiiye*
*Kabaalkina wuxuu jabay kolkuu kariyey reer khayre*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha la ogaado!*

2. *Anaa dunida keligey leh buu Koofil eersadaye*
*Kashiisaba ma gelin wiilal baa keybka kuu qabane*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha la ogaado!*



3. *Kaysaha adduun ina Ammaan[1] kama qarraacnayne*
*Ragba keeno geli buu isyiri waad u korraysaaye*
*Isba kii arsaa'iley ma hadin kamana yaabayne*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha la ogaado!*

4. *Ninkii koob nimca ah fiiqsadee kadin irmaan maala*
*In karuurka uu qubo horay kaafka[2] ugu tiile*
*Kulligoodba reer Hagar anaa kiinahaa[3] dilaye*
*Kamma' Sugulle[4] maalintii sidii kuray carruureede*
*Ficil baa kacshaye naagta waa kala fogaayeene*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa hala ogaado!*

5. *Kuwuu Muxumud - waal[1] raray hadduu saanta uga kaadsho*
*Kulcad uma dileenoo ciyoon koor ma geliyeene*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa hala ogaado!*

6. *Afxakame[2] karkabadii u ay iyo kulaylkiiye*
*Ka dambee Caluu[3] yiri intuu Kaaha[4] guursadaye*
*Kii kalena kaal[5] weyn u tumey karina waabay e*
*Kalluun shebeg u yaal buu ahaa kicina sheydaane*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha la ogaado!*

7. *Kelyo caano galeen baa ninkii kiciyey dheeraaye*
*Cartan[6] dhuurta kooraha markuu kor ugu laalaayey*

---

*1 Xirsi Ammaan.*
*2. Quraankuu u jeedaa.*
*3. Boqor; asal Ingiriis (King).*
*4. Ina Aadan Oogle.*
*1. Ina Khaliif Xirsi*
*2. Faarax Cabdulle*
*3. Cali Duullane.*
*4. Samawada Axmad Siciid (Tafadhiig).*
*5. Waran weyn.*
*6. Cartan Boos.*

*Garaad Faarax dhay iyo karuur kala macaa-*
*naaye*
*Misna kala kharaaraa dhunkaal kulanki goobeede*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha la ogaado!*

8. *Ammuuraha ma kaadsado ninkay kado shiday-*
*saaye*
*Kalaankuu lahaa ina Gallayr*[7] *kahay gadaalkiiye*
*Kaarkuba ma joogeen hadduu keeno tuluddiiye*
*Baallacad*[8] *kelyaha kuma jareen kii uu quursa-*
*daye*
*Ragow kibirka waa laku kufaa kaa ha la ogaado!*

9. *Lixda koose Reer Caligeree kow isaga siiyey*
*Kasi waaye wuxu waa qabaal waana kaban-*
*naaye*
*Ragow kibirka waa lagu kufaa kaa ha ogaado !*

10. *Nin kuwaa ka dhigan baan arkaan kadab u*
*laabnayne*
*Karraysaha intuu buuxsaday oo kaman wan*
*weyn yeeshay*
*Yuu niman karaamiyo colba leh kiish ka buux-*
*sadaye*
*Ka shib dhaha Islaamow naftii kii ladnaa*
*gadaye !*

---

7. *Aadan Gallayr.*
8. *Jaad rasaasta ka mid ah. Dadka qaar baa yiraahda waa «Ballicad» eraygu, oo ah halkii Aadan Gallayr lagu helay.*



## DAAYIMOW MAXAA XIGI?

Ismaaciil, sidaannu meel hore ku soo sheegnay, meelo badanna aynu ku arki doonno, wuxuu ahaa gabyaa aad ugu dheg daloola waxyaalaha goonyihiisa ka soconaya iyo hadba wixii xiiso leh ee markaas indhaha lagu hayo. Badanaa magaalooyinka ma tegi jirin, waxsuu ahaa nin dadka ka yimaada waraysta, loona warramo.

Waxyaalo badan oo isbeddalay ayuu indhaha saaray; meeshii Fardaha laga dhaqaalayn jirey oo dameerrihii laga dhaqaalaynayo, gabdhihii dhawrsanaan jirey oo inta miyigii ka tegey magaalooyinkii u fakanaya, dabadeedna faraha lagu wada fiiqayo iyo dumarkii la qabey qaarkood oo raggoodii ka cararay, dabadeedna nin kale mehersadey, kii horena ku gacan sayray. Waxyaalaha caynkaas ah ayuu la yaabay, markaas buu gabay ka soo qaaday oo yiri :

*Dadka wada dhashay een lahayn diirnax iyo*
*xeebad*[1]
*Labada uurka soo wada dabtaye daacad kala*
*weydey*
*Daayimow maxaa xigi adduun dabadi weeyaane!*

* * *

*Daarha kireysane gabdhaha lagu dembowsiiyo*
*Oo biilka laga doonayaa waa darxumo weyne*
*Daayimow maxaa xigi adduun dabadi weeyaane!*

* * * *

*Darmaanaha waraabaha «dig» liyo loo dayacay*
*haadka*
*Dameerraha la bari siinayiyo diiftan Xamar-*
*qaayib*[2]
*Madhibaanka doobinahayiyo gobaha daadduumay*
*Daayimow maxaa xigi adduun dabdi weeyaane!*

* * * *

---

1. *Naxariis; jeefaaf; la - jir.*
2. *Faras.*

*Naagahan dafiray kii qabee diiday gurigooda*
*Oo wada dareeraye nin kale doontay lacagtiisa*
*Daayimow maxaa xigi adduun dabadi weeyaane.*

* * * *

*Qarshigaan[1] dirsaday saaka ee dooc i tari waayey*
*Ee duubi neef ariya iyo daasad bixi waayey*
*Daayimow maxaa xigi adduun dabadi weeyaane.*

* * * *

*Hadday dunidu khayr leedahay oo la isu deynaayo*
*Dadkii Xaawo laga uumay iyo duuddi Nebi Aadan*
*Derejada kuwii loo dhalaan laga dareersheene*
*Seben aakhir inuu daahir yahay suurna dabo joogo*
*Doqon iyo ninkii nacasa iyo daaldhahaan garane*
*Cadaabaha dabkoodiyo Allow naar ha nagu daadin !.*

## HOY ILAAHAY KA YAABA !

Ceelka «Docmo» la yiraahdo oo biyo xoog ahi galeen ayaa niman askar ihi xirteen. Dadkii aroorka ahaa ayay uga dhaarteen, waxayna yiraahdeen, «Ceelkan dawladda ayaa iska leh». Antintii oo sidaas ah ayaa waxaa ceelkii yimid Ismaaciil oo awr dhaan ah wata iyo nin kale oo ay wada socdeen.

Isagu caan buu ahaaye, askartii baa ku tiri; «Ismaaciilow, adiga awrka waannu kuu dhaaminaynaaye, in yar aynu sheekaysannee bal soo fariiso». Wuxuu yiri, «War nin baa ila socdee ama labada rati noo wada dhaamiya ama iskaba daaya aannu meel kale u aroornee». Waxay yiraahdeen, «Waannu yeellaye, bal gabay noo mari».

Markaasuu siday wax kale uga eegayeen iyagii isku rogey oo waano iyo cambaarayn ugu dhaqaaqay. Wuxuu u sheegay waxyaalaha ay ku kacayaan dhibaatooyinka ay dadka u leeyihiin iyo sida ay habeen aakhiro u eedi doonaan haddii ay ku sii wadaan. Geeraar buu wuxuu ku yiri :

*Nimanyahow askareed,*
*Haddii aan eray xuura*
*Oon aqligayga ka fiirshey*
*Iraahoo idin waansho*
*Ibtilaa dhulka joogtee*
*Armaa lay qabsadaayoo*
*Awowgur Dhaladiir[1]*
*Afka ii gelisaan !*

Markaas baa inta la qoslay lagu yiri, «ha ka yaabin» kolkaas buu yiri :

*Nimanyahow askareed*
*Nin hadduu asaruuro*
*Oo kufri aaladdii qaato*
*Islaameedka luggooyo*
*Inamo uu la cayaaro*
*Uu kibis uurka ka buuxsho*
*Ma aslaaxo gadaalkoo*
*Arrinkuu tabcanaayuu*
*Ehlunaar ku noqdaaye*
*Haddii aad Nebi Aadan*
*Iyo Xaawo udgoon*
*Isirtoodii* ***tihiin***
*Hoy Ilaahay ka yaaba !*
*Nimanyahow askareed*
*Ummulaha baqtiyaayiyo*
*Odayaasha gaboobey*
*Ceelkan aad af xidheen iyo*
*Laga oonsho xareedda*
*Inkaar baa dhici doontee*
*Haddii aad Nebi Adan*
*Iyo Xaawo udgoon*
*Isirtoodi tihiin*
*Hoy Ilaahay ka yaaba !*

---

1. *Lacag berigaas la isticmaali jirey.*

1. *Wuxuu u jeedaa gaalada Ingiriiska ah.*

## M A R K A B

Waagii ay Talyaniga, Ingiriiska iyo Amxaaradu dhulka Soomaalida qaybsadeen oo soohdimaha beenbeenta ah ee dheerdheer ay kala calaamaysteen ayaa dadkii Soomaalida ee reer - guuraaga ahaa la kala raray oo qoloba la yiri, «Dawlad hebla ayaad raacsan tihiine, meel hebla dega». Reer miyigeennuna, sida la og yahay, meel go'an ma degaan, xuduudna ma yaqaannaan, hadbase meeshii roob leh ama naqu ku dambeeyo ayay xoolahooda la aadaan. Dadkii Ismaaciil Mire la degmada ahaa wuu guuray, iyagoo horay Ciid u degi jireyna waxaa kolkaas degmo looga dhigay meel dhagax leh iyo Nugaal sare. Dabadeed, wuxuu arkay geeliisii oo buurihii iyo dhagaxii fuuli kari waayey, gaar ahaan hal uu jeclaa oo Markab la oran jirey. Ismaaciil markaas ayuu muraaro dillaacay, waxaana u caddaatay tabaalaha iyo tabcooyinka uu gumeysigu Soomaalida ku hayo ama la damacsan yahay. Isagoo si daran u tiiraanyaysan ayuu hashii ku halqabsaday oo gabaygan soo socda mariyey. Wuxuu yiri :

*Markabey dalkii waxaa bannaan inaadan dooneyne*
*Dugsi kululo[1] Doombiraley[2] iyo degelkii Reenweyne[3]*
*Darroorimada laantii lahayd laysu dacareeye*
*Docmiyo toomihii duri ahaa laga dugaagowye*
*Doox[5] iyo Xirweynabad[6] kufraa degey mareerkiiye*

1. *Agagaarka Buuhoodle.*
2. *Dhul tuuro ah oo doombirta laga qoto: Koofur - Galbeed; Buuhoodle.*
3. *Balli - Haad bartamihiisa.*
4. *Ceel Laascaanood koofur ka xiga oo qiyaasta lixdan mayl u jira.*
5. *Dhul dheraran oo sida waadi u samaysan: Buuhoodle agtiisa.*
6. *Dooxo Buuhoodle bari ka xigta.*



*Daariyo bangalo miiran bay innagu deyreene*
*Markaan diriri jirey waadigii damalka weynaaye*
*Daliigahanna kurus baa ahaa duudkan feensamaye*
*Dararna waad lahayd aad murkaha daafta marisaaye*
*Dulle - carcaraa[1] waxaan kuugu furay dan iyo caalwaaye !*
*Muslinka daacad dhiibtaa ku baday maanta duluglayse !*
*Diqda caayib awrtana la daaq deeq Allaad sugiye !*

In kastoo aysan waqtigaas Daraawiishi dhaqnayn, haddana wuxuu gabaygani ka mid yahay gabayada Ismaaciil ee sida fiican u tilmaamaya Darwiishnimadiisii iyo sida uu dagaalkoodii hore u rumaysnaa. Wuxuu isbarbar dhigay sida ay Markab ahayd markii uu diriri jirey ee uu Darwiishka ahaa iyo kolkaas oo ay gaaladii dhulka gees walba ka qabsatay. Waxaad mooddaa inuu xusuusanayo beryihii ay Daraawiishi geel dhammaantiis iyo daaqaba u talin jirtey ee kooda ma ahee geyiga badankiis dab kale ka bidhaami jirin. Waxa Marbab haysta iyo geela oo idilba wuxuu eeddooda saaray dadkii Soomaaliyeed ee ay Ismaaciil la ahaatay inay gaalada isu dhiibeen oo dan qaateen ! Waa guubaabo cad oo aan isleeyahay durbadiiba dadkeennu dheg buu u dhigay, dhaqdhaqaaqii gobannimo - raadiskuna baaqaas wax badan kama dib dhicin.

1. *Buuro yaryar oo Cayn ku yaal; degmada Buuhoodle.*

## DIIRIYOW ! HARUUBKA IGA QAAD

Geela iyo dadka leh ee Soomaalida ahi waxay weligood ku dhaqan jireen xornimo aan xad lahayn. Cid xukumi jirtey ma jirin. Nin waliba kadinkiisa geela ah isaga ayaa boqor u ahaa ka hor intaan reer Galbeedku dhulkan soo gelin. Markii Ingiriisku dalka geestiisa waqooyi wada taabay ayuu soo rogey wax «Xaraash» la yiraahdo iyo maalinba qolo geeleeda in col askar ah la geliyo; dabadeedna mareegaha loo furo. Maamulkaas Ingiriisku, isagoo awlaba gef ahaa oo dad aan dembi innba lahayn nin dhagar qabe ah awgiis loo dhaco ayaa rag badan oo askar ah, Soomaalina ahi ka faa'ideysan jireen u dhowaanta ay taliska u dhow yihin, markaas bay hadba makrii ay la ahaato qoladii ama ninkii ay damcaan col ku saaraan. Ismaaciil markaas buu geeliiba nacay, intii uu haysteyna Dhiimo Cawad ayuu yarad uga bixiyey. Wuxuu goostay inuu lo' iyo ari tabcado oo uu geelaba ka shiddo baxo mar haddii uusan isagu u talinayne, goortii la rabo lagala wareegi karo !.

Ayaantii dambe ayuu, isagoo sodcaal ah wuxuu u yimid nin la yiraahdo Diiriye Xiirey. Intii ay iswaraysanayeen ayuu Diiriye halo irmaan oo dul daaqaya intuu haruubgaal ka soo buuxiyey ku riri.

«Adeer caanaha dhan aad sii socotide». Caanaha geela ma dhamo» ayuu yiri. Markaas baa Diiriye weydiiyey, «Adeer maxaad caanaha ku diiddey ?». Halkaas buu gabaygan soo socda ka mariyey, isagoo su'aashaasna ka jawaabaya, tilmaanna ka bixinaya waxa geela iyo raggii lahaa u dambeeyey. Hadalkiisu, sidayuu gabayga ka arki doonno, wuxuu ku soo kooban yahay inaan geel magaalo looga taliyaa ahayn wax la dhaqdo ama xoolo la moodo. «Anigaan hororka ka celin karin inaan caanihiisa ka dhergaa ceeb bay igu tahaye, Diiriyow haruubka iga qaad ninkii dhaqanayaa ha dhaqdee !». ayuu gabayga ku oran doonaa.



Tixda oo dhan markaynu akhrinno ayaynu ka dhergaynaa falsafadda uu Ismaaciil rabey Diiriye iyo dadka la midka ah ee hawsda geelu weli ku jirto inuu u bandhigo. Wuxuu yiri :

*Hasha oloshey jeel iyo harraad yaa miduun helaye*
*Ama harag maqaar baa hor yaal hibasho waa dooge*
*Ama haaddo waxay sheegeysaa huudaan la ageyne*
*Ama hadowyo laga qaaday bay u hinganaysaaye*
*Wax la haaba hiinijiyo ninkii hoos-u tuur qaba e*
*Hinaasaha i galay reer tolkay hadiba maayaane*
*Dabaggaal hidiiriyo arbaa haar ku laacdamaye*
*Hargaamooyinkii buu ku lumay hagafse qooq moodye*
*Rag ninkii xarrago hawkiyaba hoos nin baw rida e*
*Hawraartu waw wada jirtaa hadalku reer Gaale*[1]
*Hoog lama qarsado waana taa Heetis*[2] *loo faqaye*
*Hawadiisa dhigay geel markii loo habsadey Cayne*
*Horweyn*[3] *moodhar*[4] *Hawd iyo Nugaal dabo higgoonaayo*
*Oo hadal ku siman fookha wiil ka hindisoonaaya*
*Hantidiisa iyo waa bilaash hibo nin moodaaye !*
*Caligeriga Hawdkaa degaa haw haloosiyo e*
*Mareer hayla hadowgey jeclayd Halow*[5] *ha daajeene*
*Hareeraha intay kaga tubaan ha ugu heeseene*
*Intay habi la'aan ugu tabcaan ha u hayeen awre*

---

1 *Ingiriis iyo Talyaani iyo Amxaaro ayuu u jeedaa, kuwaas oo uu rumaysan yahay inay qaybsadka dalka Soomaaliyeed heshiis ku yihiin.*
2. *Hal magaceed; geela.*
3. *Geela aan irmaanayn ee gaar ahaanta hadba meeshii aftin ah loogu hayo.*
4. *Baabuur.*
5. *Hal magaceed; geela.*

*Hanqarkii hoglaha Doox ka da'ay ha u hilaadsheene*
*Nirgo hootanuug hawga dhigo hodan sidiisiiye*
*Habaryoonis sidii ay yihiin ha u haleesheene*
*Hablo dhalada say wax u hayaan ha u hawoodeen*
*Haasaawaha haysaga rideen harada Ciideede*
*Hawraarsan mooyee haddii muran hagaafeeyey*
*Qabiilkii hundo ahaa hadduu hiil isgelin waayey*
*Habeen - ka - harka[6] haankaa qotoma halab karuurkeeda*
*Intaan haaligguu ridahayuu igu habboonaaye*
*Dirirteeda anigaan holayn ka harqo waa ceebe*
*Heensaha intaan daba sidee Horor[7] ku qaadaayey*
*Aan kii hayaba dhaafin jirey kama harraadnayne*
*Hadduun baan hawaarsadey sidii habaryartay Dhoole*
*Wiilyahow haruubka iga qaad yaan huqduu dhimane !*

Waxaa ku - noqosho iyo ka - faallayn mudan afarta tuduc oo tixda ugu dambeeya, kuwaas oo uu wax yar kaga taabtay taariikhdiisii uu Daraawiish ku lahaa : «Waxa ay lahaanta geelu igu habboonayd markii aan anigoo darwiish ah, geela sidii aan doono u maamuli jirey, ninkii lahaana uga meerin jirey. Hadda oo aan sida habaryartay Dhool meel fariistay, maxaad caanihiisa iigu keenaysaa maad iga deysid» ayuu warkii ku idleeyey.

6. *Caanaha habeenkii xoolaha laga maalo, inta la dhamo mooyaane, qaybta subaxdii gaadha.*
7. *Faraska dheereeya magac loo bixiyo.*



## ISKA AAMUS

Soomaalideennii hore waxaa caadooyinkoodii ka mid ahayd inay isu gabyaan. Marmarka qaarkood waxaa dhici jirtey inay gabayadu colaad, dirir iyo iska-hor-imaad soo jiidaan marmarna iyagoon waxbaba keenin ayaa halkooda lagu dhaafi jirey. Reer Hagar iyo Caligeri ayaa intii muddo ah isu gabyi jirey, markaas baa ceelka Laasadaar la yiraahdo laysugu yimid oo gabayadii laga heshiiyey, ninkii mar dambe gabay maag ah tiriyana waxaa la xukumay in senge fardood laga qaado. Calidhuux iyo Ismaaciil Mire (Caligeri) ayaa - mindhaa - midkood gabayadii xarigga ka furay, markaas baa Aadan - carab (reer Hagar) dhirfay oo tixdan mariyey. Wuxuu yiri; isagoo Calidhuux iyo Ismaaciil aflagaaddeynaya :

*Suulkii Laasadaar laysu dhigay suuro noqon waaye*
*Qawlkii sengaha laga xukumay loo saldhigi waaye*
*Sandhal weeye nabadday dorraad nala saxiixdeene*
*Siyaadiyo ninkii boqol jiraa seera - dhaaf noqoye*
*Suufigan Ismaaciil Miriyo saanta[1] Calidhuuxa*
*Sawiriinta reer Caligeraan saro la'aanayne*
*Salaan[2] iyo Qamaankii[3] dhinteey sano wadaageene*
*Sayid iyo Biriir waa raggay kala sed qaadeene*
*Odayada sirqaha wada noqdee qaatay sebenkooda*
*Sallibyada dadkii lagu daree seexashada diiday*

1. *Haragga.*
2. *Salaan Carrabey; gabyaa.*
3. *Qamaan Bulxan*

*Saanreebyadaan aamusay sayncaddaaga[1]ahe*

Markaas bay Ismaaciil iyo Calidhuuxba ka jawaabeen. Wuxuu Calidhuux oo «saan» lagu sheegay ku yiri :

*Cad hadduu carrada kaaga dhaco amase ciidoobo*
*Caqli nimuu ku weyn yahay ma cuno calafka qaarkiise*
*Anigana carruuraha yaryari waa iga caynkaase*
*Maxaan Aadan - carab kala hadlaa caaqil baan ahaye !*

Ismaaciilna markaas buu tixdan yar Aadan -Carab ugu jawaabay. Wuxuu iska dhigay biciid weyn, isagana atoor buu ka dhigay, ugu dambaystana wuxuu ku waaniyey inuu iska aamuso, si uusan dib dambeeto u ciilkaambiyin. Wuxuu yiri :

*Wax atoorka geesku uga baxay eri biciid weyne*
*Markaan Aadan - Carabow sidii aarka kugu yeero*
*Oo aan axaab[2] kugu akhriyo kun iyo aalaafa*
*Oo aan aleen[3] kaa lulaad adebsan doontaaye*
*Ararsamaba waa wada yaqaan amarka taagwaaye*
*Irmaankiinnu maantuu dhacmaye iranka loo qaaday*
*Abtirsiino jeeray tagtayaan anigu raadceeyey*
*Waataad arwaaxa u baqday eed ku ag wareeg-teene*
*Iskuna wagnay Aadan Axmedow eebo dirireede*
*Iska aamus yaad ina adeer eersan gabaygaase !*

Labadan gabay ee ay Ismaaciil iyo Calidhuux kala leeyihiin aad bay u kala duwan yihiin, Aadan - carabna ugu kala daran yihiin. Ismaaciil baa loo qaatey, maxaa yeelay wuuba la xaajoodey, Calise waa baabba'shey, wuxuuna ku maseeyey hilib ciid ku dhacay oo aan cidina qaadasha-

---

1. *Oday gaboobey; duq.*
2. *Quraan ama werdi.*
3. *Koor yar.*



diisa u hawoonayn !. Nin kula garramay waxba kaama dhibo; kii kaa aamusaase kuugu daran !.

## HADDII AAN ATOORRADA LA QABAN

Gabayadii markii lagu noqnoqday ayuu Ismaaciil gabay murti leh mariyey. Wuxuu tusaaleeyey in haddii gabayada la sii wado aan la mahadin doonin. Rag badan oo dhintay haddii lays xusuusiyo, ayuu yiri, hadhow baa laysku go'iye, hoy maansooyinka ha la joojiyo oo dadka aan garashada dheer lahayn ee gabay baradka ah uunka ha laga qabto inta goori goor tahay. Wuxuu yiri :

*Haddii aan atoorrada la qaban aakhiruu sebenka*
*Arnigii haddii Gaanni Cali uurka lagu haysto*
*Agoommada alhuumiyo haddii arami loo sheego*
*Uurjiifka kacayaa hadduu aar u qalab qaato*
*Uluuf iyo uluuf lumay haddii la is -ogeysiiyo*
*Aakhiro raggii jirey hadday uubatadu gaadho*
*Allaa igu og abarkaa[2] haraa eyba ey cuniye !*

## WAA ADDUUN GEES U FOORARA

Dadka qaarkiis uma adkaysan karaan inay dulqaa-taan isbeddellada mujtamacooda markii muddo la joogaba ka dhaca. Waxay jecel yihiin in wax waliba ku socdaan sidii ay ku arki jireen markii ay indho dillaacsadeen ama ay ga-raadsadeen. Ismaaciil wuxuu ka mid ahaa dadka jaadkaas ah oo durba la yaaba waxa ay dhallinyaradu samaynayso.

---

1. *Ina Cali Ducaale; waa ninkii ciidanka askarta ah Ismaaciil reerkooda geliyey inta qoladii loo soo diray ka duway, dabadeedna ku baanay. Ismaaciil wuxuu u jeedaa inuu yiraahdo, «wixii Gaanni falay in lays xusuusiyaa ma habboona».*
2. *Carruur; ciyaallo.*

Wuxuu arkay duqowdii oo laaluushkii aan ka siqoonayn, gabdhihii iyo raggii oo isdhexgal xad la'aan ah yeeshay iyo habro iyo odayaal gaboobey, oo halkii ay cibaadaysan lahaayeen, tumanaya cayaar markaas soo baxday oo «Widdiiley» la oran jirey. Arrimahaas oo idili waxay ula ekaadeen kuwo aan Ilaah u dulqaadan doonin, oo mar ay noqotaba uu tillaabo culus ka qaadi doono. Markaas buu baryey oo yiri, «Ilaahow anigu haddaba waxaas dembiga ah ee la walaaqayo kuma jiree, ciqaabka aad soo waddo gees iga mari oo waxa lagu kacayo awgood wax ha igu yeelin». Wuxuu yiri :

*Guddidiyo gargeydhiyo[1] ardada soo gar niqi weydey*
*Afarta goonnidaaq iyo kuwaa guraya laaluushka*
*Kiishyada garkaa marahayiyo lacagta guuraysa*
*Adigaan gacmaha kuu wadhay oo hoosta kaa galaye*
*Allahayow cuquubaday gasbaan haygu gelinsiinnin*
*Oo haygu gubin waa adduun gees u foorara e !*

* * * * *

*Guudxiir[2] gun iyo geelxeraad[3] gaane iyo shaybe*
*Gabdhaha haatan loo wada sinmee geedka wada daaqay*
*Carmallada garbaha weyn leh iyo gootowyada qooqan*
*Allahayow cuquubaday gasbaan haygu gelinsiinnin*
*Oo haygu gubin waa adduun gees u foorara e !*

* * * *

*Habraha geedigii harahayee gaari kari waayey*
*Ee gurada lagu qaadayee guuxaya ee doobin*

1. *Odayo waxgarad ah oo xulanshi ah*
2. *Wiil jeegaxiir ah Wuxuu u jeedaa inan yar oo aan weyneyn.*
3. *Geel la xerriyo oo aftin lala raadsho.*



*Garcadlaha[4] durbaansanahayiyo gaagurraha qooqay*
*Widdiileyda goonyaha ka bixi iyo galaayuuska[5]*
*Adigaan gacmaha kuu wadhay oo hoosta kaa galaye*
*Allahayow cuquubaday gasbaan haygu gelinsiinnin*
*Oo haygu gubin waa adduun gees u foorara e.*

## *ADDUUN QANI AHAAN WAA*

Had iyo goor haddaynu muslin nahay waxaynu qabnaa fikrad ah inay aakhiro tahay halka ugu habboon ee ay lama-huraan tahay inaynu u shaqaysanno. Adduunku, waa iyada la yiraahdo, waa meel laga guuri doono oo aan loo baahnayn in laysku sii dhejiyo ama lagu dabo lumo. Ismaaciil Mire, in kastoo uu dagaalyahan ahaa, haddana dadkii yiqiinnay waxay ku tilmaameen nin cibaadaysta oo mar walba Ilaah iyo aakhiro maskaxda ku haya, taasna haddi maansooyinkiisa laga dhex goobo waxaa laga helayaa gabayo door ah oo uu ka mariyey. Gacantiisa tusbax lagama waayi jirin, madaxiisana can iyo geeridiisii waxaa ku duubnayd cimaamaddii Daraawiisheed ee uu Sayid Maxamed u xiray, astaanta diineedna ahayd.

Gabaygan soo socda wuxuu u mariyey Xaaji Maxamed Cawl oo uu ka beryaayey inuu Quraanka u dhigo, ka dib kolkuu soo arkay wixii adduun macaan iyo kharaar lahaa sidii ay isaga lahayd. Waxaa muuqata inuu kolkaas goostay inuu wax kaloo dhan faraha ka qaado oo uu si qumman Ilaah ugu go'o. Arrimahaas oo idil ayuu tixdan ku sheegay. Wuxuu yiri :

4. *Odayga gabaw aawadiis garku caddaaday.*
5. *Galaayuusku waa qaylo iyo sawaxan.*

*Qubad rooba dooxooyin qoyey qorarka oo laacay*
*Qabiilooyin madal yeeshay oo quraca[1] gaa-shaystey[2]*
*Qalbigaa jeclaystaye adduun qani ahaan waaye !*
* * * *
*Qumman gabara qool iyo xariir qam isku soo siisay*
*Oo qoyska gool loo dhigiyo Qadow[3] karuurkeeda*
*Oo xeeryo kibir loo qafiley qolalka loo tiirshey*
*Ay qalanjo[4] kugu meerayso oy qiro adeegeyso*
*Oo qaac ka soo karahayoo qurux alluu dhiibay*
*Oo aan qarraac[5] kula jeclayn qado hadday dhiibi*
*Qalbigaa jeclaystaye adduun qani ahaan waaye !*
*Qadhle[1] awra qoor karinle[2] iyo korommo[3] qaad weyn leh*
*Qollatiinka geel[4] iyo lo' iyo qalab camuuddaasa*
*Iyo ciirta qabaweyn[5] habladu qun ugu xiirayso*
*Qalbigaa jeclaystaye adduun qani ahaan waaye !*
* * * *
*Qabaal dariba[6] qaarwaax[7] cusbo leh qabay[8] la soo buuxshey*
*Qaxwe shaah leh malab qooshan iyo qalad[9] la geedeeyey*

1. *Geed weyn oo la harsado.*
2. *Degey, si fiican u gogladay.*
3. *Hal magaceed;*
4. *Gabar qurux badan; maroodiga dheddig.*
5. *Calool dhimman oo aan aad u dhergin.*

*1., 2 & 3 Awr la rarto.*
4. *Geel badan.*
5. *Haan weyn oo qabo ka tolan.*
6. *Hilibka geela qaarkiis.*
7. *Waaxda neef ariya.*
8. *Haruub weyn oo qabo ka tolan.*
9. *Hilib ari oo la yaryareeyey.*



*Qalbigaa jeclaystaye adduun qani ahaan waaye !*
* * * *
*Ina Qooqan[10] iyo Looshane[11] iyo Qaabil[12] iyo Tuurre[13]*
*Iyo Qadow Caleemeed[14] beryaan col ugu qood-naaye*
*Oo aan qalqaalaha jahaad Qalas u saarraaye*
*Wax dhaaxaan cidlada qaayiboo qoor ugaarsa-daye*
*Wax dhaaxaan intaan qoon makalay qaar ku baashadaye*
*Wax badan baa qusuusi[15] u ahaa qayro dirireede*
*Oo ay qaati iga joogsadeen qoonka gaaladuye*
*Wax dhaaxaan dembaab lama qirtee qayrna daalibaye*
*Qudha laguma waaroo nin nool qaamud[16] baa heliye*
*Qarfo waxaan wareegaba garkii qaynaxuu dhi-gaye*
*Waxse adduun qatalayaa ninkaan qawlka diin barane*
*Quraanka ii dhig aan macallinow qaalin kuu xiro e !*

*10., 11., 12., 13. & 14. Shan faras oo uu gabyaagu waagii uu Daraawiish ahaa fuuli jirey, gacantiisana muddo ku raagey.*
15. *Raggii madaxda Daraawiisheed ahaa ee Sayidka la talin jirey.*
16. *Mawd; geeri.*

## *INAAD DHIIRRAN TAHAY*

Xididku, Soomaalida qiime weyn buu la leeyahay, nin iyo xididkiisna wixii isu geeya ama xumaan ka dhex dhaliya waxaa loo qaadan karaa wax weyn. Taasi waxay si fiican u muuqanaysaa markaynu dib ugu noqonno dhaqankeennii hore qaybtiisa xididka la xiriirta.

Nin Soomaaliyeed ayaa loo yimid oo lagu yiri, «War ma og tahay hebel soddohdiis buu dharbaaxaye» ! Markaas buu yiri, «Maxaa iyada geeyey halka uu inaka ay soddohda u tahay gacanta kala gaarey». Nin kale oo abwaan Soomaaliyeed ah ayaa beri yiri, «Nin iyo seeddigiis wada hadlay[2] suugaan[3] rag baan moodey, soddoggii hadday gaadhana saxariir baa moodey, soddohdii hadday gaadhana ha la kala socdaan mooday».

Ismaaciil isagoo Faadumo Dhoorre qaba ayuu haddana guursaday Dhiimo Cawad oo la filaayey, mar hadday minyaro[4] tahay, inay iyadu waqtigiisa inta badan qaadan doonto. Taasi ma dhicin, Ismaaciilna afadiisii hore ayuu la dhigtay. Halkii ay gabadhii ka masayri lahayd ayaa hooyadeed oo Calowla la oran jiray masayrtay, kolkii ay ogaatay inaan Ismaaciil, sidii ay u malaynaysey, Faadumo ka jeclayn gabadheeda. Masayrkeedii ma ay qarsane diirka ayay ka qaadday, heerkii ugu sarreeyeyna waxay gaarsiisay markii ay gabayday oo ay Faadumo wax uga sheegtay sidii iyadoo lala qabo !.

1. *Waa caddaaday da' aawadeed.*
2. *Murmay, wax isku qabtay.*
3. *Dood wada hadal; dhul laac leh oo daaq yiri ku yaal.*
4. *Naagaha uu nin guursado hadba middii ugu dambaysa.*



*Gabar dhalada oo dhuuban oo dheer maad qabine*
*Weylaalis[1] dhiina iyo lamma'i kuuma dhinac oole*
*Adigaaba dhaydhayanayee dhabayac[2] weeyaane*
*Dhuullada magaalada waxaan dhiro ku soo laaqay*
*Sidaad Dhiimo - balaxeey u tiri baaqimay noqotay ? ! **

Soddohnimadii intay illowdey ayay tiri :

Gabaygaas, sida la wada garan karo, Faadumo aad bay uga xumaatay, waxayna saygeedii ku tiri, «Gabaygaas aan ka gabyee ii oggolow ama wax ka dheh». Wuxuu yiri, «Anigaa la ii gabyey, jawaabtuna anay ila gudboon tahaye, adigu meel ka fariiso». Sida ay ila tahay Ismaaciil inuu ka aamuso ayuu lahaa, inuu wax ka yiraahdana xaq buu u lahaa. Tii uu xaqa u lahaa ayuu ku dhaqaaqay kolkuu Calowla u jawaabey, isagoo marka hore waxa dhacay iyada dusha ka saaraya, marka labaadna Faadumo u aargudaya. Wuxuu yiri :

*Dhammey Calowla inaad dhiirran tahay dhebedku[3] ii sheegye*
*Anoo yaradka soo dhurahayoon dhib iyo ceeb keenin*
*Inay dhiillo kii ii gasho oo la igu dheereeyo*
*Dhiqi mayso labadeenna reer iyo dhammaanteene*
*Adigaa dhabbada ii baxshaye dhibic yar baan baanay*
*Gabar dhalada oo dhuuban oo dheegga Maxamuuda*
*Oo dhalaysa oo khayr leh oo dhaqata reerkeeda*
*Oo aan dhagamsan sida Dhiimo meel dhuci[4] ka raacayso*

1. *Saan weylood oo lagu seexdo ama lagu fariisto.*
2. *Gaaban.*
* - *Tuducaas dambe deelqaaf baa ku jira; hase ahaatee sidaas baannu ku helnay.*
3. *Fiin, shimbir ciya, oo la yiraahdo, waxa soo socda ayuu ka faaliyaa.*
4. *Ceeb; foolxumo.*

*Oo dhego adayg lama jeclee maqasha dhawdayda*
*Oo dheegga Maxamuuda baan dhinac ka seex-*
*daaye*
*Dhuullada magaalada haddaad dhiro ku soo*
*laaqday*
*Wax dhistaba inuu waayey sow ma adan dhaa-*
*deynin*
*Adigu dhoodso[1] gabadhaadu waa dhababka loo*
*qaadye !*
*Dhaayaba[2] ayaa saaray oo dhalashadii eeday*
*Haddii aad lamma'a dhiina iyo ɩoban dhilaal*
*keentay*

## DUX HA YEELAN WELIGAA

Waataynu horay u niri Ismaaciil wuxuu ahaa nin gabaygiisu dhow yahay oo wax yari ka gabaysiin karaan. Taas macnaheedu ma aha inaan gabaygiisu qoddo dheer lahayn, waxsuu yahay nin wax kasta oo dadku yaraysto isagu murti ballaaran ka abuuri kara oo macne weyn u yeeli kara. Raggii hore oo gabyi ogaa waa ku yaraayeen kuwo xoolaha gabayga ugu dhuunta oo marka ay rabaan inay arrin ku soo dhacday daaha ka qaadaan neef geela ama ari ah doodda u jeediya. Ismaaciil dhankaas hanaqaad buu ku yahay, wuxuu u gabyey sidaannu soo aragnay hashiisii «Markab», waxaannu haddana arki doonna isagoo wan u gabyaaya, mar kale isagoo orgi u gabyaya, mar kalena isagoo guuguule u gabyaya kolkaannu u soo dhacno gabayadiisa kuwii ugu dambeeyey.

Ismaaciil arigiisii oo daaqaya ayuu soo dhex maray. Kolkuu isha mariyey wuxuu ku dhex arkay wan Ina Deylo - gorod la yiraahdo oo si fiican u cayilay, baraarkii kalena aad uga horreeya. Xilligu wuxuu ahaa xilli kulul oo diraac xumi dhulka saabatay, tuugadiina badatay. Intuu

1. *Indho.*
2. *Adigu faanso; adigu koolkoosho.*



wankii eegay ayuu yiri, «Wallee Ina Deylo - gorodow, inaad sidaas u cayishaa kuuma roona». Markaas buu gabyey, isagoo waqtiga la joogey tilmaamaya :

*Ina Deylo - gorodow haddaad dooni inaad naaxdo*
*War baan kuu daliilinahayaa haatan kaa dedane*
*Dad iyo duunyo waa aakhir seben lays dillaac-*
*sadaye*

*Dul ballaaran labo awlal[1] uu deexday dhinacoodu*
*Deddeb[2] buuran inaad yeelataa waa hal kuu*
*darane*
*Duglahaaba[3] kuu dhaama bari inaad dadduuc-*
*daaye[4]*
*Ragga delebka[5] jeexday ee timaha deebta mari-*
*naaya**
*Waa wada dufule tuuga oo dubay baraarkiiye*
*Durrimaha[6] agtoodaba ha marin yay ku daakhiline*
*Dumarkana bar baa xada ilmaha soo dabay-*
*shada e*
*Dar kaloo haweenihi wixii dagan ma daayaane*
*Cilmi - daallin iyo Jaamac[7] oo sebenku daad-*
*duunshey*
*Hadday kugu dareemaan baruur ma adan daaq-*
*deene*
*Dux ha yeelan weligaa haddaad war iga doo-*
*neyso.*

1. *Ladaab - jeex.*
2. *Barida idaha dhankeeda hoose cad ku yaal.*
3. *Dulugle, caato; weyd.*
4. *Inaad jiiddo, inaad walwaasho.*
5. *Cayaar Soomaalidu cayaarto oo shaxda oo kale ah.*
6. *Meel coon ah oo geedo badani ka baxaan.*
7. *Laba wiil oo ilmo Ismaaciil ah.*

## I DUBO WAA «DIG» LEEYAHAYE

Xayn waxaro ah oo aqallada duleedkooda .daaqaya ayaa dawaco soo gashay, markaas bay soo dideen. Orgi weyd ah ayaa maqashii markii ay soo yaaceen soo gaari waayey, kolkaasay dawacadii meelo ka qabatay oo dhaawac yar u geysatay. Ismaaciil baa arkay gabar ariga haysey oo Jamaad la yiraahdo, asagana, ay habro wadaag ahaayeen oo intay asal soo jafatay orgigii meelihii ay dawacadu ka qabatay ku dhaydhayaysa. Markaas buu doonay gabadha lexejeclada iyo dhaqaalaha xoolaha inuu ku baraarujiyo oo uu tusiyo inuu orgigu markiisii horeba iskaba liitay dacdarro awgeed. Markaasuu yiri, «Jamaadey, orgigaa kuu gabyey».

«Oo muxuu yiri walaal» ? ayay tiriy. Markaasu yiri :

*Jamaadey darbiyo laayac baa diley naftaydiiye*
*Nin la deyrshey baan ahay markay dahatay .Geviaane[1]*
*Dawac iguma qooqeen haddaad ii dan leedahaye*
*Dambarkiina anigaan dhadhamin yaad i dabarteene*
*Doog weynihii baad ri' xuna iga dab siiseene*
*Haddaan dayrta habartay dharqado[2] ma aanan duufeene*
*Dirgan[3] waayey goortay gollidu[4] didisay qayrkaye*
*Waxba hay daweynine i dubo waa «dig» leeyahaye*

---

1. *Orgiga hooyadiis baa la oran jirey.*
2. *Markii la maalo aan nuugo.*
3. *Carari waayey, baxsan waayey.*
4. *Dawacadu.*



## OOGGII HORAY NAGU KACEEN

Ismaaciil isagoo darwiish iska ahaan jirey oo aan abidkiis magaalo iyo xaalkeed dhex gelin ayuu beri intuu Burco aaday ari safarsaday. Kolkii uu ambabaxay ayaa dadkii ay wada degganaayeen sida caadada reer miyigu tahay, waxay u sii dhiibteen wanan iyo neefaf kale si uu ugu soo iibsho, ka dibna lacagtii ay baxeen wixii ay rabaan ugu soo gado.

Magaaladii markii uu galay oo ay habeenkii baryeen ayay waagu markuu beryey dillaaliintii ku soo yaaceen oo arigii oo idil neefba baal ula kaceen, dabadeedna waxaan macne lahayn oo aan xoolihiisii u dhigmin ku samriyeen.

Kolkii uu ciddii ku soo laabtay ayaa dumarkii xoolaha wax ku lahaa ku soo qamaameen oo midiba geesteeda ka tiri, «Wankaygii muxuu baxay ? Orgigaygii immisaa lagaa siiyey ? Maxaad aniga ii waddaa ?» Dabadeed, markuu ogaaday inayan isu dhigmin waxa uu hayo iyo waxa laga doonayo ee dadku ka filayo ayuu gabaygan caanka noqday ee qosolka leh tiriyey.

Waxaa layaab leh sida uu u tilmaamay habka suuqa wax looga iibsado, sida ay dillaallaydu dadka u siraan sida ay isugu baaqaan marka ay wax kala iibinayaan oo ay gacmaha uga hadlaan iyo guud ahaan derbiga u dhexeeya qofka reer miyiga ah ee ay markaas magaaladu ugu hor tahay iyo midka hawshiisu dillaal uun tahay oo u taagan inuu kaas hore wixiisa ka meersado.
Wuxuu gabayga ku yiri, isagoo si gaar ah dadkii wax u dhiibtey u jawaabaya, guud ahaanna wixii uu soo arkay ka sheekaynaya :

*Naagyahay awow iyo awow iyo abkaan sheegto*
*Iyo anigu abidkay ma arag iibsi lacageede*
*Aqdaan buu lahaan jirey raggaan ka isirraa waaye*
*Ol'olaan wax kaga qaybsan jirey ululuf duullaane*
*Maruun baan umaamaday waxaan aabbahay faline*
*Afar waxaan u dhaxay tuuladii awrta loo raraye*
*Albaabkii Burcaan tegey anoo aaladdii sida e*
*Imminkiiba lay yimid sidii eegi lay yahaye*
*Ooggii horay nagu kaceen ari dillaalkiiye*
*Dar iimoanka laga qaaday baa noo aloogsadaye*
*Amankaagay goortay wankii araxda tuujeene*
*Intaa weeye iyo ma ahadii la is - ilaaqaayey*
*Asaraartankii baa qalbiga aad wax ii dhimaye*
*Il marocjihii bay khatalay kii aan aaminaye*
*Afar bawlad laga gooyey bay igu asluubeene*[1]
*Anigoo arkaayaa gamcaha laygu iibsadaye*
*Arigaad i weydiinaysaan uun kalow baxaye*
*Kuwo boqonta ood laga suray ila ahaayeene*
*Ushaa jeedal iyo suufaf bay igu illaaweene*
*Ascaartaba rag bayga badshee idinku weydiiya.*

1 *Afar rubbood oo afar kumi laga gooyey.*



## *Q A Y B T A   T O D D O B A A D*

Gabayadan soo socda ee dulucda kala duwan leh waxaannu ku male weyn nahay inay yihiin kuwii uu Ismaaciil tiriyey guyaashii nolos hiisa ugu dambeeyey, in kastoo aannaan aad u wada hubin. Waxaannu u soo horraysiinaynaa maansadan la yiraahdo :

### *G A S A B L E Y*

Xumaan iyo samaan, guuldarro iyo guul wax alla wixii qofka aadanaha ah la soo gudboonaada isaga ayaa gasbaday, wax walibana sabab bay ku dhacaan ee wax iskood isaga dhacaa ma jiraan. Falsafadda iyo fikradda caynkaas ah dad badan oo uu Ismaaciil Mire ka mid yahay ayaa rumaysan ama qaba. Maansadan soo socota oo dadka intii taqaani jeceshahay ayuu gabayaagu kaga hadlay arrimo dhawr ah oo dhaqanka Soomaalida iyo dhaqammada kaleba guuldarro ku ah. Nin macaluul iyo gaajo u dacdarraysan, maxaa u keenay? Gabadha garcatay, maxay u garcatay, maxaa hortii u geeyey ? Haweeney kolkii ciddu guudhay iyadii iyo aqalkeedii degelkii looga tegey maxay eersatay ? Naag da'ah oo aan tacab lahayn, wax u gargaarana haysani maxay galabsaty ? Meel dagaal ka dhacay oo dad badan haad ku gigaayo, maxaa u horreeyey ? Nin aakhiro cadaabta loo taxaabay, muxuu ku mutaystay ?

Su'aalaha sidaas u socda ayuu Ismaaciil isku deyey inuu jawaab ka bixiyo, in kastuusan inoo sheegayn jawaabta tooska ah ee gaar ahaan weydiin waliba u baahan tahay. Wuxuu yiri :

*Gulaantawda*[1] *habloodoo*
*Garoorkii iyo ciirtii*
*Ku ladnaatay gugii*
*Gurigooda dushiisa*
*Haddii qoon ka gableeyo*
*Ay gacaloy samcaney iyo*[2]

1 *Inan weyn oo si fiican u naaxday.*
2. *Wanaagsaneey. Waa ammaan.*

*Ku gooraamo ammaanta*
*Cabbaar ay garab roorto*
*Guuldarrayste sur xiirihi*
*Yarehe gees ula leexdo*
*Ay garac guudka ku qaaddo*
*Markay oodda ganeysey*
*Gurigooda ma joogine*
*Gasab baa u horreeyey.*

* * * *

*Gaadiidkeeda haweeney*
*Gabtay oo ceshan weydey*
*Gurgurshahay raranaysey*
*Gudguduud[1] ka dhaqaaqay*
*Gaalaw[2] meel la haweeyey*
*Dabarkoo ay ku gaadhiyo*
*Qoofalkii gelin weydey*
*Markay guuyadu fooftiyo*
*Markii uu makhrib gaabtay*
*Gogosheeda ku jiiftey*
*Galaxeeda dhamayseyoo*
*Hadba gees u dhacaysey*
*Gooraan goorna ahayn iyo*
*Indhalaawe gudcur bay*
*Hadba geed is - ag taagtay,*
*Galowgii kor u duuliyo*
*Gambadeedii col mooddeyoo*
*Libaax guudha la leexday*
*Oo gudguduudka kaleeto*
*Gorgorkiisu hableeyey*
*Markii ay ciddu guurtayoo*
*Garna loo rari waayey*
*Xamaantii ay geleysey*
*Hadba gees ka deyeysa*
*Gasab baa u horreeyey ;*

1. *Cillalow; kolka qorraxdu dhacdo asii aysan weli aad mugdi u noqon.*
2. *Miro geedaha higlada ah ka baxa oo xooluhu jecel yihiin.*



*Nimay gaajo dulleysey*
*Gotay oo macallulay*
*Gabankii wax u waayey*
*Koluu reer gabadhiisa*
*Intuu guudka ka laacay*
*Guuyadiisi ka dhiibay*
*Amuu geedka ka seexdayoo*
*Beryo Geydho[1] halleeyey*
*Gasab baa u horreeyey ;*

* * * *

*Nin shisheeye u guuray*
*Haddii geed lagu ciilo*
*Amay guuto horayso oo*
*Maalintaa garbo waayo*
*Gasab baa u horreeyey ;*

* * * *

*Hadday naagi gabawdo*
*Gablantoo kici weydo*
*Gorof baas la wareegto*
*Kolay goosan danqaabtay[2]*
*Ama ay gurgur[3] xaabtay*
*Ama ay gudaheeda*
*Ku gaadgaadday amuuro*
*Gasab baa u horreeyey.*

* * * *

*Meel ay Good[4] ololeyso*
*Gaabanoo sumucii iyo*
*Gariiravso rasaastu*
*Ragga haadku gigaayo*
*Golxaalow jabayeey iyo*
*Galaayuus ka baxaayo*
*Gashi laysku lahaa iyo*
*Gabar layska dhirbaaxiyo*

1. *Hal magaceed; geela.*
2. *Ari soo goosmay xeradeeda gashatay oy xadday.*
3. *Alaabta yaryar ee reerku ku maamusho.*
4. *Hal magaceed; geela.*

*Gaban layska uleeyey*
*Godob laysaga dhaartay*
*Annagaa gob ahaynoo*
*Gunnufgaannaufka hoosow*
*Nama gaari kartaan*
*Guuldarraa xigi doonta iyo*
*Gasab baa u horreeyey ;*

* * * *

*Nin cadaabta la geeyey*
*Gogga loo dhigay naarta*
*Koluu waalid guhaaday*
*Amuu gaarrax[1] agoona*
*Guuyadooda[2] ka qaadayoo*
*Ka gumaartay[3] calooshana*
*Gasab baa u horreeyey;*

* * * *

*Maansadaa gasableeya*
*Gun waxaan uga yeelay*
*Meeluu khayr ku gadaantey*
*Gasab baa u horreeyey ;*
*Meel ay guuldarro joogtana*
*Gasab baa u horreeyey ;*

Wuxuu tixda ku soo gebagabeeyey «Haddaad meel wanaag yaallo aragtaan horaa looga shaqeeyey, meel guuldarro iyo hoog ka taagan yahayna, waa sidoo kaloo markaas ka hor baa loogu talo galay !».

1. *Qaawan; dandarraysan.*
2. *Xoolahooda.*
3. *Ka buuxsaday; ka dhergey.*



## WAA GAARI BAATROOL KA GO'AY

Raasamaalka miyigu sidaynu wada og nahay waa geela oo uu nin kastaaba ku tallamo inuu xeradiisa ka buuxiyo. In kastoo Soomaalida miyiga deeqsinnimo siyaado ah lagu yaqaan, haddana geela bixintiisu nin walba oo haysta waa ku dhib. Waxaase jira waxyaalo badan oo geela loo huro sida yaradka iyo magta oo kale.

Nin la oran jirey Maxamed Aadan Caws oo ay gabyaaga isku degmo ahaayeen ayaa beri damcay inuu gabar guursado. Markuu tabaabushihii yarad - bixinta ku jirey ayaa Ismaaciil dareemay ama ay la ahaatay inuu inanku ka badbadinayo oo uu yahay nimaan geelu qiime ugu fadhiyin. Markaas buu gabaygan ku tusaaleeyey waxa u dambeeya ninkii inta dhallinyarannimadu qaaddo xeradiisa ka mariya. Kolkii uu gabaygaan tirinaayey waxaad mooddaa inuu Ismaaciil maskaxda ku hayey maahmaahda Soomaaliyeed ee oranaysa: «Naago wax laga bixiyey laguma dhaqo ee wax loo hayaa lagu dhaqaa».

«Xididku wuxuu xil iska kaa saarayaa inta aad aroska tahay ee haluhu kugu dambeeyaan». Erayadaas weeye kuwa ugu waaweyn ee uu gabayaagu rabo inuu Maxamad ku baraarujiyo. Wuxuu tusaale u soo qaatay nin ka mid ah raggii dhaqaalaha geela dhibaatada u soo maray ee aan xataa ku dhiirran inay naago ku guursadaan, uuna ka midka ahaa Cali-gaban[1].

Hadalkii wuxuu ugu soo dhammeeyey «Guri aan geel lahayni waa gaari batroolkii ka idlaaday oo kale. sida aan san dhaqdhaq lahayn reerka geelu ka martaa». Wuxuu yiri: baabuurku u dhaqaaqi karayn haddii batroolku ka go'o ayuu-

*Garaadlaawe Ina Aadanow guud caddaan ahaye*
*Guumeys ku xiga oo tashiga goyn karaan ahaye*
*Nin soo gaarey buun ahay raggii guurtida ahaaye*
*Guddoonkayga maqal yaad ka dhicin gebiyo*
*dhaadheere !*

*Maandhow geyiga aakhir seben ee gubtaye waa-*
*shay*
*Ee laysu soo wada galee gacanta lays ruubay*
*Ee raggii Garoowiyo[2] Isaaq oodda kala goostay*
*Ee Gaanniyo[3] Geelle - yare[4] geed isugu keentay*
*Gabaad[5] iyo Nasiib[6] iyo haddaad bixiso geelaaga*
*Goobtaad istaagtaba ardaa waa laguu guriye*
*Wanna waa la gegi sooryo waa shuqul gobaadeede*
*Faalaaga geedale hadday gabadhu kuu keento*
*Ganuun xoor leh iyo shaah haddii lagugu soo*
*gaacsho*
*Isguufguuf daleed iyo xishood waa geddii xidide*
*Adoo gaajadii qaba haddaad gees isaga jiiddo*
*Haddii laqanku kugu geeddiyoo gama' laguu diido*
*Garka haddaad ka goyso aad cabbaar gacan to-*
*gaaleyso*
*Aad leylka gelinkiisa hore Gini la haasawdo*
*Hadday gacanta kuu soo qabtaan waaga galac-*
*diisa*
*Gasab nimaan lahayn naago waa gola colloobaane*
*Googaale iyo caytan bay kula geleysaaye*
*Inay gogosha kugu laabayso oy guure xiranayso*
*Oo ay Galbeed iyo u kici dhulaanad gaareynin*
*Oo ayan gacal kuu ahayn geli colooshaada !*
*Awrgaal dhasaynaha hadduu golongolee qooqo*
*Wuxuu dhebida geylaamiyaba gamashigii bayrye*
*Gobannimadu waa halaha aad gadiba shaalleeye*
*Gaajiyo harraad baad u dhiman oo gun baad*
*noqonne*
*Cali - gabanba garan waa inuu naag ku guur-*
*sado e*

---

1. *Ina Maxamed -gude.*
2. *Garoowe waa Xarunta Gobolka Nugaaleed.*
3. *Gaanni johor.*
3. *Geelle Qoobey.*
5. 6. *Labo halaad oo Maxamad lahaa.*



*Goox buu u qaayibey iyo boor gogol la'aaneede*
*Waa gaari baatrool ka go'ay guri hal waayaaye*
*Golaha hayska marin cayri waa guuldarriyo*
*hooge !*

## GUULLIHII I ABUURTAYOW

Gorse Biixi Qaley iyo Ismaaciil Mire waxay ahaayeen labo nin oo saaxiib ah oo wax isa siin lahaa. Ayaan baa Gorse wuxuu Ismaaciil u ballan qaaday tulud geel ah. Haddii intii waqti ah ballanqaadkaas laga joogo ayuu Ismaaciil wiil uu dhalay Gorse u diray oo ku yiri, «Maandhow orod oo Gorse tuluddii uu ii sheegay iiga soo eri». Wiilkii markuu tegay ayaa Gorse ku yiri, «War geela odaygu lo'duu ka jecel yahay, lo'diina waa iga maqan tahaye, anigaa u soo eryi doona kolka ay timaaddo e adigu iska laabo». Gorse siduu marna geel baan bixinayaa u lahaa marna lo' ayay muddadii lix gu' isku taagtay !.

Ismaaciil kolkuu arkay inaan saaxiibkiis waxba ka soo socon ayuu u yeeray oo ku yiri »war waxba hay siine bal soo dhowow oo dhegta u dhig waxa aan soo wado». Kolkaas buu tixdan geeraarka ah u mariyey. Wuxuu yir :

*Guullihii i abuurtayow*
*Hadday geedo ka raagto*
*Guuldarraysto[1] jiiddo*
*Garo taag daranaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Moodhar guudka la joojiyo*
*Gammaan meel marsanaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Gaadiid xoog badanaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Gaajo qoob culusaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Guumeys reer u shaqaysiyo*
*Guni xaajo xumaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Geeso weyne biciid iyo*
*Rag ninkii godobeysan iyo*
*Dhabcaal[2] goonnisanaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Golxaalow jabayeey iyo*
*Gablamaay diriraay iyo*
*Geesi haadku gigaayiyo*
*Goobi hoog badanaa !*

* * * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Giir - bey[3] oomi okaa !*

1. *Wuxuu u jeedaa naagta aan ariga u turin ee gu' iyo jiilaalba maasha; habaar.*
2. *Kaan xoolaha bixin ee gacanta adag; bakhayl.*
3. *Lo'duu ula jeedaa.*



*Guullihii i abuurtayow*
*Geelu qaalisanaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Ninkii gaari wanaagsan*
*Gogosheeda ku seexday*
*Oy hadba gaash ku deyeyso*
*Gacaleeyo fogaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Goombaar[1] uu jinni qaaday*
*Ninkeedii gob ahaa*
*Gabtay reerkii u siiyey*
*Marriinkii uu u gaatey*
*Ku geylaamisey boor oo*
*Durba goonyaha jeexdayoo*
*Hadal aan gar ahayn*
*Oon garawshiiyo lahayn oo*
*Gega meel la candhaadha*
*Garbadh[2] uun la likaysanoo[3]*
*Ku guruuructamaysa*
*Ma Nasaaro godkeed[4] iyo*
*Gocondhaa[5] kululaa !*

* * *

*Guullihii i abuurtayow*
*Haddaad geedkan ka guurto*
*Asaad goobtan degeyso*
*Geeddi hawl badanaa !*

* * *

1. *Basari; baali.*
2. *Muran; dood aan macne lahayn.*
3. *La soo taagan sida likeha. (Like waa geed yar oo si toosan kor ugu baxa).*
4. *Xabaal gaalo; qabri aan muslin ku jirin.*
5. *Geed aad u yar oo dhulka aan wax roon ka fogeyn oo qodaxdiisu xanuun badan tahay; kaxandho.*

*Guullihii i abuurtayow*
*Guga maanta la joogo*
*Lix gugii ku ahaa*
*Tuluddaan ka guddoomay*
*Uu marna geel ka dhigaayey*
*Marna Giir ka dhigaayey*
*Abaalkeeda guraayey*
*Iiga soo go'i weydaye*
*Gar weyn baaba ku yaalle*
*Ninkii faal la shaqaystiyo*
*Gorse been badanaa !*

## ALLAHAYOW WALAALAANNU NAHAY

Maxamad Ciise Faarax oo «Darwiish - daqarre» lagu naynaasi jirey Ismaaciil baa abti u ahaa, wuxuuna ahaa nin reer magaal ah oo odayga u roonaa, hadba kolkii uu u sodcaalo ama wax u farsado.

Ismaaciil oo reerkiisii jooga ayaa beri dambe loogu soo warramay inuu Maxamad magaalada Burco ku jirran yahay oo furuq ku dhacay. Warkaasi aad buu gabayaaga u saameeyey. Galab galbaha ka mid ah oo isla ayaantaas ah ayuu arkay baabuur Burco u ambabaxsan. Markaas buu gabaygan mariyey :

*Baabuurka tegayow haddii tacab laga buuxsho*
*Ninkii too muraad u leh haddii lagugu sii taaro*
*Wiil tabtaada laasimay hadduu tumanka kaa fuulo*
*Tartarradiyo feeraha hadii teneg lagaa saaro*
*Tawil[1] gcabsha miihide haddii lagu tamuunsiiyo[2]*
*Tuujaha[3] haddii lagugu dhego talel hinjiinkiiye*
*Oo toogo qumiyow sidii waraf laguu tuuro*
*Tafeennada[4] adoo boor ku leh iyo taabsinnada shaagga*

1. *Wax aan dheerayn.*
2. *Sii deyn; cayrin.*
3. *Hoonka ayuu u wataa.*
4. *Lugaha baabuurka ayuu u jeedaa.*



*Waxaad hilinka taahdaba haddii suuqa lagu taago*
*Tumbul[5] baa idiin iman markaad tigirka aastaane[6]*
*Ninkii Maxamed tawllane arkow tebi farrintayda*
*Haddaan tol iyo xidid leeyahay tebiya dhawdayda.*

Intaas markuu yiri ayuu raaciyey tuducyadaan tiiraanyadu ka muuqato ee ku tusinaya sida weyn ee uu inanka u jeclaa. Bal tartiib u akhri oo isku day inaad si wanaagsan u garato xanuunka hoose ee gabayaaga haya ee uu la tiicayo. Wuxuu yiri:

*Weylaalistii xalay ma ledin wahan daraaddiise*
*Warka Maxamed laga keenay bay wereftey[1] laabtiiye*
*Waxba iima tarin caanihii Waariskii[2] dhalaye*
*Allahayow walaalaannu nahay wiilka hooyadiye*
*Allahayow wadnaha hayga qaban waaxid baa tahaye*
*Allahayow waddada hayga gurin way irmaan tahaye*
*Allahayow waraaq baas dhambaal wada ha ii keenin !*

Mar kale oo uu Ismaaciil Rabbi ka baryaayey inaan geerida Maxamed dhaqso loogu soo sheegin ayuu tixdan kala hallowdayna mariyey. Wuxuu inanka ku maseeyey wadnihiisa, indhihiisa, beerkiisa, lugihiisa iyo xubin kasta oo oogadiisa ka mid ah, noloshiisana lagama maarmaan u ah. Intaas oo idil marka uu isdaba dhigaayo wuxuu ina tusaalaynayaa oo qura halka sare ee uu inanku ka joogo iyo waxtarka uu ku qabo. Wuxuu yiri :

5. *Rag badan oo wada socda.*
6. *Markaad joogsatoan.*

1. *Walaacday, wahantay.*
2. *Sac uu gabayaagu lahaa.*

*Allahayow ma-hurahayga beer* ***Maxamed wee-yaane***
*Allahayow manjaha laga socdiyo* ***madaxa wee-yaane***
*Allahayow wadnaha miririgliyo* ***midigta wee-yaane***
*Allahayow miskaha laga kiciyo* ***waa malluux-yada e***
*A'lahayow lafaha mayraq iyo* ***waa mergiga dhee-re !***

Gabaygu sidaas ayuu u socdaa, xubin walba oo dadka jirkiisa ka mid ahna wuu ku sheegay, ha yeeshee, waxaan shantaas tuduc ahayni nagama soo gaarin. Maxamed Ciise ayaamo ka dibba wuu doorsaday, dadkuna waxay taas u saariyaan ducooyinkii badnaa ee Ismaaciil oo Ilaah samada ka aqbalay.

## SILSILADDA SAAJIMMADA

Carruurta reer miyiga waxaa lagu yaqaan inay tuulooyinka iyo magaalooyinka jecel yihiin. Kolka ay xoolaha wax ka soo arooriyaan oo la shubo waxay doonaan inayan ciddii ku noqone ay intii cabbaar ah lug dambeediyaan oo dukaammada iyo waxa yaal tiirsadaan. Ninka reer miyiga ah oo ilmahaas dhalay saas aalaaba ma oggolaado, markuu sifaalahaas ku arkana wuxuu saadiyaa inuu noqon doono dawdar[1] xoolaha neceb oo aan caaqibo dambe lahayn.

Ismaaciil iyo rag kale oo geel meel ku haya ayaa inan yar oo Saleebaan Cali la yiraahdaa hadba ka baxsadaa oo tuulada u cararaa. Waa la soo celiyaa oo geela loo keenaa, suu misana waa cararaa. Maalintii u dambeysey oo la soo celiyey ayaa nin adeerkiis ahi sargado[2] la dhacay. Ismaaciil

1. *Nin aan xoolaha jeclayn oo dhaqaalayntooda ka war-* ***wareega.***
2. *Dhengedo; ulo dhuudhuuban.*



markaas inankii yaraa gabay waano iyo tusaale ah ayuu halkii uga jeediyey. Waxa uu ku tilmaamayaa cirib xumada haysata wiilka xoolahooda ka dhaqaaqa, dabadeedna taga tuulada iyo magaalada aan ciduna ugu jeefaafayn[3]. Wuxuu yiri :

*Saleebaan - gahayrow haddaad soofka celin weydo*
*Adigoo sagaal jira haddaad sidatan yeelayso*
*In sarwaamo kugu xiimayaan saa anaa huba e*
*Dabadeedna waad siibanood tegi sidaadiiye*
*Adoo suuxsan baad tegi harkii sabadi Ceeldhaabe[4]*
*Sixni hiliba seedaley barniya[5] sararo geedeysan*
*Maqli[6] iyo sanuunad iyo kibis saa'il lagu dooni*
*Sooraadan helahaynin buu saarku kuu qabane*
*Dukaammada sareedada leh iyo suuqyadaad xulive*
*Markaasuu sun liqihii[1] ku marin surin ciriiryoone.*
*Saaq iyo adoo rubi xadaa lagugu seetayne*
*Silsilad bay manjaha kaaga xiri saajimmadu dheere*
*Nin sebaan ka lumayaad tahood seeggan taladiiye*
*Samow aabbahaa Cali hadduu samirba kaa joogo*
*Sal ku yeelo meel uun naftaad sababi doontaaye !*

## GUUGUULE

Marka ay abaari dhacdo oo ay haddana dheeraato oo xooluhu weyd la kici waayaan dadkana canaab iyo aroor dheeri la soo gudboonaado; intaasi markii ay dhacaan ragga aftahanka ahi waa gabyi jireen. Nin si toos ah ayuu tilmaan uga bixiyaa, ninna wax buu ugu soo dhuuntaa, markaasuu si gurracan waxa dhacay dadka ugu sheegaa.

3. *ugu naxariisanayn; wax ugu tarayn.*
4. *Ceel Cayn ku yaal oo Caynabo bari ka xiga.*
5. *Jaad timirta ka mid ah oo macaan badan.*

1. *Waa habaar uu hunguriga dadka ula jeedo.*

Ismaaciil gabaygan soo socda wuxuu ku tilmaamayaa abaar dheeraatay oo xoolihii halis galeen; dabjoog iyo duurjoogba, dadkiina ka dabo dhowaaday; Wuxuu ka mid yahay ragga gabya ee marka ay doonayaan inay arrin ka hadlaan aan durba dulucda u dhicine meelo soo marmara, taasina waxay si fiican uga muuqataa geeraarkii aynu soo dhaafnay ee uu u tiriyey Gorse Biixi Qaley iyo gabayo kale oo aynu soo aragnay.

Gabaygan, waa gabayda sida weyn dhulka Soomaalida badidiisa looga hayo ee reer miyigeennu ku hadaaqaan hadba markii diraacdu yarehe dheeraato ama roobku daaho. Waxaa la yiri, markii waxa ku kiciyey la werinaayey :

Ismaaciil iyo nin kale oo wada socda ayaa arkay shimbir guuguule ah oo ciyaya: Guuguulahana, waxay dhahaan, badanaa gugii buu ciyaa. Ismaaciil oo horay abaarta dhacday uga welwelsanaa wuxuu u qaatay waxa dhacay ee dadkii iyo duunyadiiba saameyey inay guuguulahana soo gaareen, sidaas daraaddeedna uu la ooyaayo: Markaas buu isyiri : Maad, waa xoolee, wax u sheegtid, oo dareensiisid in waxa uu qabo lala qabo ama uu isaguba lalleyda ugu roon yahay ! Markaas buu yiri :

*Guuguulihiiyow haddaad guga u ooyeyso*
*Haddaad mooddey keligaa inuu gubayo jiilaalku*
*Ama aad gabooyaha[1] ku maran gama' la diidayso*
*Giddigood addoomaha waxaa gaarey seben weyne*
*Abaar gaag ma reebaa dhacdiyo Gaaddamoo[2] kale e*
*Gartaa maaha keligaa inaad gaar u cabataaye*
*Guumeys cirro leh baan ahee war aan ku gaarsiiyo !*

1. *Weelka uu ninku ugaarsadaa gamuunnada iyo qaansooyinka ku qaato; halkan caloosha ayuu ula jeedaa.*
2. *Abaar caan ahayd oo sii horreysey; dad iyo xoolana ku dhammaadeen; Gaatama.*



*Geelii adduunka u adkaa gobollo weydowye*
*Golihii ka kici waa raggii geydho hayn jiraye*
*Tuuladuu il gabadh - leynayaa[3] gobol barbaarkiiye*
*Hadduuna timirtan goob dhigi lahaa jiingaddey geline[4]*
*Ninna uma gargaareen haddaan gaarka laga hayne*
*Gumburigii[5] bar baa joogsadiyo gorayo-cawshiiye*
*Saryankii[6] gabraha weyn lahaa goob ka kici waaye*
*Waxa goonidaaqii[7] habsadey gubaddadii Hawde*
*Garanuugta iyo deeradii gaag yar baa haraye*
*Gobey iyo askari geyfan baa goodirkii jaraye*
*Guuyadiyo[8] jiiskii[9] hadday kala gol waayeene*
*Kama guuxo aargoonlihii[10] geliga Toomoode*
*Shabeelkii gabraar lagu idlee Giiro[11] layn jiraye*
*Oo godadkii kama soo ciyaan gabannadiisiiye*
*Hargihiisa nimankii gataa guuldarruu sidaye !*
*Gaadiidkii la dhaansanahayiyo giindhaygii[1] maraye*
*Ahminkii la gawrici jiriyo gaabey arigiiye*
*Goggii subagga laga dhoobi jirey haatan gorofaadye*
*Basaas baa timihii kala go'een gaaridii dumare*
*Gorgorkiyo dhurwaagii laftaad galayax mooddaaye*
*Garaad Faarax iyo Maxamuud Garaad male gammaankiiye*

3. *Wuxuu qabto garan la'yahay.*
4. *Xabbiska laamayeeriga ah bay ku ridi.*
5. *Dameer - farow.*
7. *Biciidka idilkiis.*
6. *Biciidka Lab.*
8. *Sagaarada dheddig.*
9. *Dhasha sagaarada*
10. *Dawacada lab.*
11. *Ariga; magac guud.*

1. *Lo'da.*

*Neef kama gurxamo dooxaadii garada fiicnayde*
*Garoowe iyo Bookh[2] baa harraad qaar u go'ayaaye*
*Gocondh'o iyo daal bay qabaan garow la'aaneede*
*Ayaxii geyiga joogi jirey guuto lagu saarye*
*Gubniyaa hareeraha ka galay gaariyaal wada e*
*Geedihii sun baa loogu daray geerinuu badaye*
*Wax ma galabsannine maalin baa loo guddoonsadaye*
*Galowga iyo fiintii naf bay giida la hayaane*
*Gurxankiyo cabaadkiyo haddaad gooha demin weydo*
*Adigaabu lagu gaadayaa gooshkan dabadeede*
*Gaagaabso oo aamus yaan gaar lagaa qabane !*

Dadka qaarkiis marka ay werinayaan sababtii uu gabaygani ku soo baxay waxay yiraahdaan: Ninkaas ay wada socdeen oo abaarta ka cawday ayuu la hadlaayey, isagoo u sheegaya abaartu inay tahay mid uunka wada saabatay ee aysan isaga oo qura ku koobnayn. Ha yeeshee waxaa run u dhow oo laysku raacay sidii aannu hordhigga ku soo sheegnay.

## TODDOBAATAN ANIGOO JIREY

Lo' uu Ismaaciil lahaa ayaa inan yar oo uu dhalay u aooriyey ceelka Laasadaar la yiraahdo. Meesha ceel kuma lahayn, waxsuu isku halleynayey ragga ceesha ku leh ; kuwaas oo uu islahaa kolka ay xoolahaaga arkaan ayay fadhiga uga kici doonaan. Inankii kolkii uu aroorkii geeyey raggii joogey lo'dii sidii la filaayey xil iskagama ay saarin; qaarkeedna waaba la gaawiyey.

Habeennimadii markay aroorradii soo laabteen ayaa wiilkii odaygii u tifaftiray dhammaan wixii ceelkii ka dhacay iyo sida lo'doodii loo hagraday, in kastoo hebel joogey oo hebel kale joogey.

2. *Tog galbeed ka soo rogmada oo Mudug ku soo dhaca; tuulo magaceed.*



Ismaaciil habeenkaas ayuu go'aan ku gaarey inuu tabcado ceel uu leeyahay, si aan dib dambe xoolihiisa iyo aroorkiisa loo ciilin. Subaxdii ayuu rag dhallinyaro ah soo ururdone oo ceelkii ku soo waaberiistey. Iyadoo diyaar loo yahay in qodiddii la bilaabo, asii aan weli lagu mufan ayuu tixdan gaaban mariyey. Wuxuu inoogu sheegayaa oo uu tilmaan ka bixinayaa wixii lo'diisii loo geystey, waxa in loo geysto ku jirrabay iyo waxa uu hadda damacsan yahay. Wuxuu yiri :

*Toddobaatan anigoo jirey oo tin iyo baar cawlmay*
*Oo cawsku tegey meel fogaan tiigsasho u joogo*
*Toban qolo inaan dabo sugaa ma aha taageere*
*Tolka cadowga lagu oomiyaa waa tabtii hore e*
*Tiiraanyooday Quraclow[2] sidii Tiica[3] loo dilaye*
*Tibta geeska waxa xaabshey kaa taakulayn jiraye!*
*Teeriga raggaan dabo sidaa tubay lo'daydiiye*
*Taraaraha ku yaal dhabarku waa tacab la'aantiiye*
*Tolla'ayey! anaa baday buraan looga turahayne*
*Bal tafaqa halkaa ceelku, waa kaan tilmaansadaye*
*Tamuuxdana[4] ka soo gura wuxuu tegi ganuuntiiye.*

«Ninkii reer miyi ah oo aan xoolihiisa ceel u tabcine ciil iyo dacdarro ma huro, abidkiisna kama baxo» weeye xigmadda gabayga ku jirtaa.

1. *Madaxa laga garaacay; bur geesaha looga dhuftay.*
2. *Ceel Laasadaar ku yaal.*
3. *Sac uu gabayaagu lahaa.*
4. *Ciidda; camuudda jilicsan ee biyaha leh.*

## KAADSADA

Maxamd Faarax nin la yiraahdo, «Jaawalina» lagu naynaaso, haddanna nool, Ismaaciilna ilma adeer yihiin ayaa beri damcay inuu safro oo Burco geeyo hargo iyo badeeco kale, dabadeedna ku soo beddesho lacag iyo qalab magaalo. Ismaaciil oo isagu ahaa reer miyi aan car isku rogin[1] ayaa «Jaawali» u yeeray, si uu sodcaalkaas uga baajiyo. Gabaygu ha la maro ama kas ha u yeelo e wuxuu maagay Salaan Carrabey oo gabyaa ahaa, reer magaalna ahaa.

«Haddii safar magaalo iyo ganacsi khayr leeyahay Salaan baan caato iyo weyd la dalanbaabiyeen» ayuu Ismaaciil gabayga ku soo gebagabeeyey. Wuxuu yiri :

*Magaalada raggow kacahayow kol ila soo joogso*
*Kallahaad haddaad damacsan tahay Maxamedow kaatay*
*Kalmaddeyda lama quursadee maqal kalaankayga*
*Kaddib iyo in been lagu hadlaa waa karaahiyo e*
*Kaftan looma yari xaajadii kaamil loo yahaye*
*Waa kararrah hadalkii xunoo lagu kireystaaye*
*Kuwa niригга keenada geshaye dabo kushlaynaaya*
*Oo rubiga ay kalawsadeen kiishadda u qaatay*
*Kulayl kugama harin ceebna waa kay u go'ayaane*
*Karuurka iyo caanaha dhanoo deyso kabashkaaga*
*Korjadahana aqalkaaga dhigo koran ma doonaane*
*Hadduu kabare[2] khayr leeyihiyo kadab la soo iibsho*
*Ama lagu kashbacayoo qaxwuhu barida kiilaayo*
*Ama soor aad keligaa cuntaa kamanka buureyso*
*Kaadsada Salaan baan futadu kaxankaxawdeene !*

Salaan in kastuusan Ismaaciil si toos ah ugu jawaabin. haddana tixdiisaas wax buu ka soo qaaday, isagoo Calidhuux oo ay isu gabyi jireen xoogga saaraya. Geeraar buu wuxuu ku yiri :

---

1 *Aan dheehnayn; aan dhaqan kale aqoon.*
2. *Isweydaarsi, ganacsi.*



*Funfunnaagan i cdayiyo*
*Ismaaciil futo - sheeg iyo*
*Ma facaysto Cabbaase[1]*
*La fac caanan ahaynoo*
*Faydaan iiga kordhayn*
*Fulihii Calidhuuxe*
*Kolba ruux faqinaayaa*
*Fakarkaygu jiraa !*
*Gobta Faarax Garaad iyo*
*Fadligii habartay iyo*
*Furaashkii Cawo Dhooblaan[2]*
*Kaaga fool gabcayaaye*
*Labadeennan fakhiidaan[3]*
*Kala faaruq lahayn oo*
*Haddaa bay fadhidaaye*
*Sida fooraha roob oo*
*Farrax[4] meel leh ku hooraan*
*Kuu fuuqfuuqsan lahaa !*
*In kastaad iga fiigtood*
*Falaay[5] duula sidiisa*
*Cirka foodda sareeto*
*Fatac booddo tiraahdo*
*Iga foori ma doontid !*

## JIIQDAADA QUULLAHA KA GURO

Waa gabaygii mid uu tiriyo ugu dambeeyey. «Siigacase» abaarta loo bixiyey ee ku aaddan 1951kii ayuu mariyey. Wuxuu kaga hadlayaa, sida gabayga guuguulaha ee aynu soo aragnay, abaarta dalka saabatay iyo waxa dadkii guud ahaan kala soo gudboonaadey.

---

1. *Cabbaase Hiirad, gabyaa buu ahaa.*
2. *Afadii Salaan* ***Carrabey.***
3. *Fakhiido waa jilib tol; eray carabi ah.*
4. *Meel jeexan oo buuraha ka soo dillaacda;*
5. *Eray Ingiriis ah oo tixsiga loo yaqaan (Fly)*

Intuusan tixda bilaabin ayuu arkay hal uu jeclaa oo soo dalkakacday oo darantii iyo dhulkii ay daaqi jirtey u hinganaysa. Markaas buu inta iyadii ku halqabsaday yiri :

*Qaaliyey adduun kaa qafilan qaabka uu yahaye*
*Qawlka iyo darantii haddaad u qalbi taageyso*
*Qabawgii Higlooliyo[1] haddaad Quracle dooneyso*
*Rag ka quusay dooxooyinkaad qaayo ku lahayde*
*Qallaalkii Furriyo waa abaar qalaxi Geed-dheere[2]*
*Qoys kama bidhaamaa la yiri qararki Hoosley e[3]*
*Warsengeli wuxuu sii qubnaa Guban[4] qallaalkeede*
*Qallaafey[5] ka duuleen kuwii Qawlo[6] yuururaye*
*Cabinaasir qalalaasihii qabey ogaadeene*
*Afartaadan qoob iyo candhada qabilka aad mood-do*
*Oogada qabiirtiyo gollaha qolofta kaa saaran*
*Qac markaan ku siiyaa indhaha lay qarrariyaaye*
*Amba quubka waan kula qabaa qarawga leylkiiye*
*Jiiqdaada quullaha ka guro qiil Allaa bixine !*

---

1. *Ceel Laasadaar bari ka kiga.*
2. *Dhul hawd ah oo Wirwir koofur ugu aaddan.*
3. *Kur Laasadaar bari ka xigta.*
4. *Dhul kulul oo buura ah oo u dhexeeya Badda Cas iyo Oogo.*
5. *Magaalo ku taal Webi Shabeelle oo ah dalka Xabashidu Soomaalida ka haysato .*
6. *Dooxo Taleex u dhow.*



## QAYBTA SIDDEEDAAD

Gabayadan gaagaaban waxa uu Ismaaciil tiriyey waqtiyo kala duwan, hase ahaatee dhammaantood waxay ku beegan yihiin ka dib kolkii uu baabba'ay dhaqdhaqaaqii Daraawiisheed. Waa gabayo lumay oo laga yaabo inay dheeraayeen, sidaas daraaddeed ayaannu door bidnay in aannu isku xijinno, si qof kastaba kolkii uu akhriyo uu raadintooda isugu hawlo.

Sidaannu kuwaas horeba yeellay ayaannu isugu deyi doonnaa inaannu midba siduu ku soo baxay u sheegno, iyadoo aan hadba raacayno sababihii naloo sheegay midda ugu roon ama caqligu qaadan karayo.

### 1. YAA MAQLAY OO JOOGEY

Nin la oran jirey Maxamed - liicliic ayaa beri isagoo soconaya oo faras ku jooga reer u yimid. Reerka waxaa joogtey gabar markaas la aroosay oo hoos galbeedka fadhida. Intuu faraskii soo ag joojiyey ayuu yiri, « Walaal i soo waraabi». Gabadhii intay istaagtay bay kalax biyo ugu soo qaadday, markay damacday kalaxii u dhiib ayuu inta quruxdeedii u bogey kor u dafay oo faraskii kula cararay. Markaas buu Ismaaciil yiri :

*Garaad Faarax maandhaaf horaa loogu mawtiyaye*
*Maantani masuubada wax dhigay Maxamed - liicliice*
*Ragow maagga maaggaa ka weyn yaa maqlay oo joogey ? !*

### 2. RABBAA LAGU BEDBAADAA

Beri baa waxaa is - urursaday niman dallinyaro ah oo ku tashaday inay dadka wixii ay ka itaal roon yihiin xoolaha ka qaadaan. Waxay isu bixiyeen «fallaago», dadkiina

far dheeraatay bay ku noqdeen. Geela ay Nugaal iyo Burco agagaarkeeda ka qaadaan waxay la qaban jireen Wardheer, Walwaal iyo Qorraxey.

Biriir Qamaan iyo Ciise oo Walaalkiis ah ayaa geel badan lahaa, markaas bay Fallaago damceen inay ka qaadaan. Dabadeed labadaas nin digniin baa u timid, waxaana loo soo sheegay tabaalaha lala damacsan yahay. Markaas Biriir oo gabyaa ahaa ayaa gabay mariyey oo yiri :

*Waxba yay feddeda iigu dhalin sidigta Faynuuse*
*Waxba yay furaalaha ka guran firo yarow Dooxe*
*Waxba yayan fiidki la iman faallo goonniyahe*
*Ferenjigu ha qaadiyo Isaaq foos ka soo baxaye*
*Farawgiyo[1] ammaankaba[2] ha cuno fadaqa Buureede*
*Ka fogee Fallaagiyo halkii Faarax Hagar joogo*
*Hana fariisan Ciisow intuu feleggu meeraayo !*

Ismaaciil Mire kolkii uu tixdan maqlay wuxuu ka xumaaday erayga ah «Ferenjigu ha qaado» ee uu ka bilawdo tuduca afraad ee gabaygii Biriir. Markaas buu mariyey gabay aannu intan soo socota ka helnay :

*Labo bahal Biriirow hadday kaa isugu baaqdo*
*Biriiryow xigaal iyo haddaad bah iyo hiil weydo*
*Hadba kii bahnimo kuu xigaa laysu buriyaaye*
*Rabbaa lagu bedbaadaa ee kufriga looma baydado e*
*Barkadna waa u dhaamaa hashanuu bururshey Iidoore*
*Baruurteeda aadka ah maxaa ugula beybeysan ?*
*Ba'nidaa badraanyahow maxaad Boga[3] u miidaamin ;*

1. *Markay baruurtu ka badato hilbo geela dheeggiisa kor uga soo baxa oo soo buurbuurta.*
2. *Ammaan waxa la yiraa cad kuruska geela ku dhex jira oo cuniddiisa la jecel yahay.*
3. *Hal magaceed; geela oo idil buu u jeedaa.*



## 3. KA DHAMMAYSTAY

Faadumo Dhoorre (Faadumo - xabbado) oo u dhaxdey Ismaaciil ayaa beri cidahoodii oo deggan degmada Ceerigaabo sodcaal ku aaddey. Nin Bile Dalmar la oran jirey oo ay gabadha qaraabo yihiin ayaa, dabadeed, Ismaaciil waraaq u soo diray uu ku leeyahay: Ismaaciilow, Faadumo indho dambe saari aad maysid, haddii aadan ii keenin rag shan kun gaaraya oo ah kuwii Dariiqo (Daraawiish) wax ku bartay oo fardaha sidii u yaqaan. Wuxuu intaas ku daray, «Faadumo maanta adigaa u baahane iyadu kuuma ay baahna».

Ismaaciil kolkaas ayuu yiri, «Warqadda Bile barbarka uu wax kaga soo qoray mooyaane barbarka kale u roga» Barbarkii caddaa ayuu tixdan ku qoray:

*Madi dhiil lahaan jirtey hadday dhawr gu' kugu raagto*
*Dhasha waxaad u maashaba hadday dhoofka ka caddaato*
*Dhudhubay[1] nirgaha kula hadhaa dheelmatiinnada e*
*Dhimataye sartaa laga dhistaa yaan dhurwaa cunine*
*Ka dhammaystay Faadumo dhal iyo dhuubkii quruxeede*
*Intuu naaska dhoolka u eg iyo dhabanku nuuraayey*
*Haddii iayga dahco naagta waw dhiman lahaa ruuxe*
*Dhaar waxaan ku marayaa inaan geli lahaa dhiige*
*Miyaansaan u dhaxamoonayaa Dhiimaan guursadaye !*

1. *Dhul hawd ah oo bariga laascaanood ku yaal, meel geedo badan buu u jeedaa.*

## 4. XIGMADDAA BAL DAYA

Gabayaaga oo ergo u ah magtii Jaamac Calinuur, joogana meesha Xuddun la yiraahdo ayaa markuu habeenkii seexday wuxuu riyo ku arkay afadiisii uu jeclaa oo golihii uu hurday la joogta. Markaas buu ka fakaray awoodda Eebbe iyo waxa ay riyadu aadkeedaba tahay ama ku timaaddo. Maxamuud Salwiye nin la yiraahdo oo la socdey ayuu subaxdii ku yiri :

*Maxamuud xabiibow haddaad xaraf i weydiisey*
*Xuddun[1] iyo boggii Goray[2] anoo xoolo kuula seexday*
*Ayay xilo jannadii iigu timid dhogortii xiisnayde*
*Ka xaaxaantay gogoshii middaan Xaarre[3] ku ogaaye*
*Goortaan xaqiiqsaday sidii xiid baraarugaye*
*Xigmadaa bal daya Eebbahay Xaakinaa garane !*

## 5. KACOO BAADI DOON

Ismaaciil baa ayaan sodcaalay. Markuu soo laabtay ayuu arki waayey waxar ay lahaayeen oo jabnaan jirtey, had iyo goorna dabka uun kulaali jirtey. Hadduu fiirfiiriyey oo waxba waayey ayuu afadii weydiiyey oo ku yiri, «Naa waxartii meedey ?» Markaas bay tiri' «Reero halkaasa oo meel hebla deggan baa lagu sheegayey». «Oo miyaad siisay ?». ayuu yiri. Waxay tiri, «Oo yaa wax ku falaya !».

Hadalkii kolkuu halkaas marayo ayuu tixdan oo waxtarka xoolaha kaga sheekaynayo mariyey :

*Kacoo baadi doon waxarta yaad beri ka sheekayne !*

---

1. *Ceel iyo tuulo waqooyiga Laascaanood ku yaal.*
2. *Xuddun agtiisa.*
3. *Eeg bogga 93*



*Ciir bariday baarrooyin[4] xiran qoys la wada buuxshey*
*Furaash lagu bardoodamahayiyo baarax iyo naallo*
*Sindi[5] dalac leh baashaal xarrago Balax[6] ku laafyooto*
*Bilaash ha moodin ee dheregtu waa barada xoolaade*
*Baaruud qarxaysiyo shanqaad belel ka duulaayo*
*Berigii con helay hooyadeed yaan ku beegsadaye*
*Buur igala culus neefkan aad balaqsanaysaaye*
*Balambaallis fudud haw malayn ina Ballaaseede[7]*

## 6. ALLAHAYOW

Beri ay diraaci dheeraatay oo gugii ma aragtay noqday ayaa xoolo badani baxeen, dad qaarkiisna silic aawadiis u galeen. Ismaaciil isagoo markaas tusaalaynaya waxyaalaha abaartu soo jiidday, Ilaahna baryaya ayuu yiri :

---

4. *Tebbedo bocorta laga sameeyo.*
5. *Jinjimo, dugaagado.*
6. *Gabdhaha magac loo bixyo oo qurux iyo naaxid tilmaamaya ; naago.*
7. *Ri'da waxarta dhashay magac la oran jirey.*

*Allahayow cidluu balas lahaa shalayto Booraaqe*[1]
*Allahayow barbaarkii laqwiyey balaqsey uusmiire*
*Allahayow hablihii baayacnaa haatan laga bayrye*
*Allahayow belaa la arkay oo xade baraarkiiye*
*Allahayow dadkii kibir bantaray barey itaalkiise*
*Allahayow cidlaa bahal ku cunay boqorki sheeg-naaye*[2]
*Allahayow rag waa bixi jiraye baytamaal noqoye*
*Allahayow boggay iga hayaan baacda nayluhuye*
*Waxse origa baxay iiga daran weysha Baalsida e*[3].

## 7. SOOMA ROGAHAYN

Gabaygan shanta tuduc laga hayo dhab uma hubno sababtii uu ku soo baxay, ha yeeshee sida ka muuqanaysa waxa uu gabayaagu ka yaabsan yahay sida arrimuhu isku beddeleen. Wuxuu yiri :

*Sonkortiyo bariidkaa yaraan sooma rogahayne*
*Sabeen iyo wan baan rodol baxayn sooma ro-gahayne*
*Siyaakhudaha dumarkii xirtay ee saxansaxoo-naayey*
*Ee weliba saa'iley ragga ee lagu saluugaayey*
*Inay sacabka cawrada ku qarin sooma rogahayne!*

## 8. SOO CELI DUCAALOW

Aw Ducaale Ileeye waxa uu ka mid ahaa raggii Daraawiishta ahaa ee ay Ismaaciil aad isugu dhowaayeen. Waayadii dambe, iyadoo ay colaadi jirto oo in geela laga

1. *Cabdullaahi - booraaq.*
2. *Wuxuu u jeedaa nin kooreeye Jaamac la oran jirey oo silic u geeriyoodey.*
3. *sac magaciis.*



qaado ay cabsi ka qabaan ayaa Ducaale, dhaqaalayn aawa-deed, geeliisii u door biday halkii colka loo malaynaayey. Ismaaciil oo Ducaale waaninaya ayaa yiri :

*Nin karuur sanqada jeexayaa talo ka seeraarye*
*Sarmaanteedan iyo baa ku filan saaca Jilibboode*
*Soo celi Ducaalow hashaad sare u daaq geysey.*

## 9. FUR GUDUUDAN

Goor iyo ayaan colaadda reer miyiga dhex taalla waxay ahayd mid taagan. Daaqa iyo biyaha ayaa u badan waxyaalaha ay ku diriri jireen ee boqollaalka nin u dhiman jireen. Iyadoo ay arrimaha caynkaas ahi jiraan oo Buu-hoodle iyo dhulka u dhow colaad aawadeed looga baqday ayaa berigii dambe Ismaaciil oo Hawd jirey gabaygan good-diga ah mariyey. Wuxuu u gooddiyayaa dadkii ay colka ahaayeen oo uu dareensiinayo inuu ciidansanayo, dabadeedna uu afka soo dhigan doono, isagoo Hawd ka yimid oo dhar ciideed xiran (fur guduudan). Wuxuu yiri :

*Fallaagiyo haddaan Aadan iyo Faarax Hagar doono*
*Caligeri ma faagtee hadduu ficil u soo guuro*
*Faracdii awawgey haddaan idinku soo foofsho*
*Fur guduudan anigoo sita oo firiyo boor weyn leh*
*Idinkoo feddada yaal hadday Faarac*[1] *soo dhigato*
*Laasahan la fiiqsanahayaa fuud ka kululaane !*
*Waxaan furay Furriyo Buul inaan lay fadhiya-hayne !*

*Geel ferenji gaawe u sitaad gaari ma lahayne*
*Gaariyaal giriiftamahayaad gaari ma lahayne*
*Hablo garacyo laga xoorayaad gaari ma lahayne*
*Goombaar raggii diidday baad gaari ma lahayne*

1. *Hal magaceed; geela.*

## 10: HABLO GARACYO LAGA XOORAYO

Tixdan yarina waxay la mid tahay tii aynu soo marnay ee tirsigeedu toddobada ahaa. Macnaheeda iyo ujeeddadeedaba iyadaa laga dhex heli karaa. Wuxuu yiri :

*Guntan boqorka wada yeelataad gaari ma lahayne*
*Shirshooroo gunnimo qaayibaad gaari ma lahayne*

## 11. KALA MAQAN

Aw khaliif Kibirhaye wuxuu ahaa nin wadaad ah oo noloshiisu miyiga ku xiran tahay. Wuxuu guursaday gabar Maka la oran jirey oo iyadu dhanka reer magaalnimada isaga uga dhoweyd. Murankoodii baa batay, maalin walbana kolkii garnaqooda loo soo fariisto waxay dooddeeda ku soo koobtaa, «Wadaadku murriyad iyo dhar quruxoon iima gadın». iyo waxyaalo la mid ah. Ismaaciil arrintii haddii uu u fiirsaday ayay la noqotay, mar ay ahaataba, in Aw Khaliif iyo Maka ay kala xiriir furan doonaan mar hadday iyana doonayso murriyado iyo dahab, isna uusan hayn. Gabay ayuu markaas ku yiri :

*Kala maqan ratiga muuda iyo mooggan rarataaye*
*Kala maqan maloog iyo nimaan aabo mulluugnayne*
*Kala maqan midiidin iyo soor reer u miyayaaye*
*Kala maqan Midgaan iyo nimaan madax u tuurayne*
*Kala maqan maseellida xun iyo macangag khoofaaye*
*Kala maqan masuug iyo xigaal soo martiyayaaye*
*Marka horese labo ruux hadday maanka ka heshiiso*
*Marmaroorka dhexe waa waxaan meesha soo gelinc*
*Kala maqan Makiyo Aw Khaliif malena beenowye.*



Dabadeed sidii la iigu warramay, saaddii Ismaaciil way dhabowdey, Aw Kkhaliif iyo Makana way kala tageen.

## 12. GACALEEYADAA MACALLINOW

Shiikh Axmed Xaaji Xasan (Shiikhdoon) oo haddana nool ayaa beri Nugaal yimid, isagoo Xiis iyo Mayr ka yimid oo rasaas iib ah sita. Ismaaciil baa damcay inuu qaarkeed ka iibsado, markaas baa Shiikhii yiri, «War sow Ismaaciil Mirihii aan maqli jirey ma tihid?». «Haa» buu yiri. Markaas buu inta shakad dhan oo buuxda soo furay ku yiri, «War kaa iibin maayee iska qaado». Ismaaciil aad buu deeqdaas ula dhacay, wuuna iska tegey isagoo niyadda ku haya inuu mar uun ka abaal gudo.

Dhawr bilood haddii waqtigaas laga joogo ayay Ismaaciil la ahaatay inay habboon tahay wixii la taray inuu wax ka celiyo. Qaalin aanan hadda hubin inay geel ahayd iyo inay lo' ahayd, hase ahaatee labadaas mid uun ahayd ayuu soo kaxeeyey oo keenay. Shiikhdoon wuu diiday, isagoo leh, «War Ismaaciil, mar hadday wuxu deeq ahaayeen haddeer wax ka soo ceshan maayee, mar kale ha inoo ahaato».

Lix gu' mar laga joogo ayuu Ismaaciil haddana u keenay qaalin lo' ah oo Ina Waasac la oran jirey, tixdanna raaciyey :

*Gacaleeyadaa macallinow iguma gaabnayne*
*In kastaan guyaal iyo guyaal guuyo kugu miiso*
*Haddaan boqol halaad kugu gallado gabarna kuu raacsho*
*Marna waxaan i gelahayn inaan kuu abaal gudaye*
*Bal guddoomo xaajadu wallee waa gun weyn tahaye !*

## 13. AFKA FUUDKA UMA QUURI JIRIN

Gabaygan yar waxa uu kula hadlayaa afadiisii Faadumo ama Dhiimo middood, ujeeddadiisana marka la akhriyo ayaa laga dhex garan doonaa. Wuxuu yiri :

*Naagyahay abiidkay ma cunin soor areerina e*
*Afka fuudka uma quuri jirin aabbahay Mire e*
*Anafcada wuxuu quudan jirey idil[1] karuurkeede*
*Haddii ariga neef laga ajalo[2] waa abaar kulule*
*Addimada haddii lay karshoon awlallada laasto*
*Inaan adarka[3] kula heensadaa waa asluub xumo e*
*Maxaad fuudka ii soo ag dhigi ma ihi Iidoore !*

## 14. TODDOBAAN BAXNAANINAHAYAA

Tixdan wuxuu gabyaagu mariyey mar uu intii muddo ah jirranaa oo ay duumo haysey. Kolkuu yarehe soo roonaaday ayuu - mindhaa - afadiisii Dhiimo ka gartay inay isdamacsiinayso. Wuxuu yiri :

*Naagyahay ma toobsado haween taag ninkii gabaye*
*Tinkaygiyo markaygaad ka garan taws inaan qabo e*
*Tif ma siiso gaawaha hashii cudur taftaafaaye*

1. *Hal magaceed; geela.*
2. *Laga qalo.*
3. *Digsi wax lagu karsado oo dhoobo laga sameeyey.*



*Isma tuunsho[1] orod neef haddaan tahartu noolayne*
*Ma tis qaado oofaha ninkii toobin kaga yaale*
*Talo xumada laqankii yiqiin guga tabaalowye*
*Tabtii buuri kaad ugu dawakhi toolin kuma yaale*
*Turaalse kaama sugayo oo waxaad taban sedkaagiiye*
*Xalaytuu istuxumbaaray[2] oo tiil yar[3] baw harayc*
*Toddobaan baxnaaninahayaa ee taa iskaga seexo*
*Tafriidna haygu ridin naagi waa taan aqoon jirave.*

## 15. MA OG TAHAY?

Isagoo Darwiish - daqarre oo uu abti u ahaa - sidaannu mar hore soo xusnay - cibaadada Ilaah iyo dhaqasho ku waaninaya wuxuu Ismaaciil yiri :

*Ma og tahay abtigayow inaan haatan odayoobey*
*Ma og tahay awood iyo inaan orodki qaar gaabshey*
*Ma og tahay ardaal[4] noqey ninkaan reer umaamadine[5]*
*Ma og tahay Ibleys iyo kufraa kuu akhriyey qiile*
*Ma og tahay Ilaah niman aqoon waa ambanayaaye*
*Ma og tahay albaabada jannada lagu illowsiiye.*

1. *Horay uma xawaureeyo; aad uma ordo.*
2. *Istiil, kor u kicid.*
3. *in yar*
4. *Nin xun; asalka eraygu waa Carabi.*
5. *Reer tabcin; dhaqin.*

## 16. ANIGANA WAN BAA IGAGA LUMAY

Reer miyiga intii meel wada degtaaba waxay jecel yihiin inaan dad kale la soo degin oo ay meeshaas ku keliyeystaan. Waxay diidayaan durbadiiba daaqa la idlaysanayo iyo baadida oo badanaysa haddii ay xooluhu isu soo dhowaadaan oo daaqsintoodu meel qura noqoto.

Mar ay saas oo kale dhacday oo dadkii isu soo guuray ayaa Ismaaciil wan ka lumay. Isagoo wankii baadi doonkiis ah ayuu wuxuu hadba arkaa habro ari geeddi ah wada oo halkii reerkiisu ahaa ku socda. Tix laga hayo intaan yar ayuu markaas tiriyey :

*Geediga waryoonka ah Qayaad Waaxid[1] baa faraye*
*Waaceenta[2] gaar bay habrahan warani eedeene*
*Anigana wan baa igaga lumay wada deggoodiiye!*

## 17. NAGA GUURA

Mar kale oo sidaas oo kale daaqsintii lagu ciriiriyey, tuugadii iyo qaadqaadkiina batay ayuu tixdan iyana mariyey, isagoo canaan kulul iyo habaar labadaba u jeedinaya dadkaas soo hayaamay ee uu sharaystay. Wuxuu yiri :

*Subag gorayiyo saan gumburi guuldarriyo saancad*
*Geyigoo ammaanad dameer gibil cad keenteene*
*Gurgurkiyo baarradii ayaad naga gacmayseene*
*Naga guura gurigiin ba'yoo goob xun joogsada e!*

## 18. FANDHAAL SUBAGA

Sida la og yahay Ismaaciil labo goor ayaa Maamulkii Ingiriisku xiray. Marka hore waxay ahayd kolkii Daraawiish la jebiyey ee Berbera lagu xiray, marka labaadna waxay ahayd sanooyinkii afartameeyihii dabayaaqadoodii,

1. *Ilhaah.*
2. *Laaca geedaha.*



kolkii guubaabadii Jaamac Calinuur iyo colaaddii ka dhacday lagu xiray oo Mandheera la geeyey.

Labadaas goor, mid ahaan ayuu tuducyadaan mariyey, isagoo ka cabanaya cunnada meseggada u badan ee xabbiska lagu siin jirey. Wuxuu yiri :

*Fandhaal subaga iyo baan aqiin caanihii Farow[1] e*
*Sidii faras galbeediya haddii fiidha[2] la i siiyo*
*Fahmo guurayeey ! waxaan ka baqan inaan fariistaaye !*

1. *Hal magaceed; geela.*
2. *Buunshaha; badarka marka la tumo inta laga haadiyo.*

## *LIB IYO GALLAD*

Haddaan idleeyey taariikhdii aan Ismaaciil Mire ka hayey, haddaan qoray wixii murtidiisii iga soo gaarey, haddaan isku deyey inaan halkii aan ka heli karaba maansooyinkiisii ugu dhaco waxaa igu habboon intaanan qalinka dhigin inaan mahadnaq u jeediyo dadkii tirada badnaa ee hawshaas gacanta igu siiyey. Mid mid uma tirin karo, maxaa yeelay iyana waa badnaayeen, aniguna ma soo wada xusuusan karo. Waxaanse soo koobayaa kuwii iigu waxtarka roonaa magacyadoodii, si la iigu daydo oo aan qofka wixii lib ah ee uu leeyahay looga duudsiyin :

1. *Jaamac Ismaaciil Mire oo ah nin murtidii aabbihiis si wacan u qabsaday oo suurageliyey inay gabayo door ahi buuggan ku soo baxaan; dhib wixii aan marayna iila sinnaa.*

2. *Xaaji Nuur Ciise oo ay Ismaaciil noloshiisii aad isugu dhowaayeen, wax badanna iiga sheegay taariikhdiisii guud ahaan iyo dhawr tixood oo iyaguna lagama marmaan ah.*

3. *Aadan Aw Yuusuf (Aadan - dhacdhaco) oo Ismaaciil ay Daraawiish wada ahaayeen, juska hore ee buuggana gacan weyn ka geystey :*

4. *Warsame Ismaaciil Mire oo gabayo dhawr ah wixii aan horay u hayey ii raaciyey;*

5. *Dadkii badnaa ee dhallinayro iyo waayeelba lahaa ee aan ugu tegey tuulada Goobweyne iyo magaalada Buuhoodle markii aan baadigoobka ku jirey; iyagana mahad iyo aqoonsi baan u hayaa aniga oo aan mid mid u sheegi karayn.*



*helay, iguna taageeray raadinta odayaasha wax - aqoonta*

6. *Shiikh Jaamac Cumar Ciise oo aan dhawr gabay ka lagu tibaaxayo; macallinna iigu ah suugaantii hore ee Soomaalida.*

7. *Xagga farsamada iyo isuduwidda buuggu u baahnaa waxaanan illoobi karin saaxiibkay Cumar Au Nuux Maxamed oo aan marna ka wahsan qabashada hawlihii badnaa ee aan gorodda u geliyey.*

8. *Saaxiibkay Cabdulqaadir Xirsi Yamyam oo qayb ka qaatay soo-saaridda buugga;*

9. *Iyo Shaqaalah Madbacadda Qaranka laanta (Ex Del Bon), gaar ahaanna Jaallayaal; Cismaan Sheekh Axme (Baraf), Cabdiraxmaan Abuukar Cabdulqaadir iyo Axmed Maxamed Axmed (IBBI) oo si hagar la'aan ah buuggaan uga shaqeeyey.*

Lib iyo gallad waxaan u hayaa Wasaaradda Hiddaha iyo Tacliinta Sare, gaar ahaanna Xoghayaha, *Maxamed Aadan Sheekh,* oo dhabtii ah nin u han weyn dhaqanka Soomaaliyeed iyo wax - ka - qabashadiisa, aadna iila guntaday.

*Qoraha, Xaafadda Waaberi 1974*

## MAAMUUSID

*Ninkii iyadoo dadkeennu hurdo dheer kaga jirey daryeelka iyo ururinta murtida Soomaalida isaga la solansiiyey inuu maskaxda odayaasha da'oobay ka soo dhuro wixii ay xusuus ku hayeen; ninkii isagoon cidi u dirin, ninnana abaal ka dhawrayn ku fekarey inuu dabo qabto suugaan badan oo Soomaaliyeed oo lumi lahayd; ninkii ku dadaaley, kuna guuleystey inuu ii soo wareejiyo goleyaasha lagaga shaqeeyo taariikhda iyo suugaanta Soomaalida kolkuu arkay inaan wax-ka-qabashadooda niyad u hayo, wax badan oo aanan qabteenna ii suurageliyey; nikaas oo ah SHEEKH JAAMAC CUMAR CIISE ayaan buuggan u hadiyaynayaa, kuna maamusayaa, haddii ay taasi qayb ahaan gudeyso abaalka weyn ee uu, Soomaali oo dhan ka sokow, gaar ahaan iigu leeyahay.*

*QORAHA*

## TUSMADA BUUGGA

### QAYBTA KOOWAAD



### QAYBTA LABAAD



### QAYBTA SADDEXAAD



### QAYBTA AFRAAD